مەزنترین ئایەتە د قورئانێدا، دبێژنێ: (ئایەتا کورسییێ))). [البقرة:255]. ڤێجا ئەگەر ئەڤە پلە و مەزناهییا خودێ بیت و ئەڤە حالێ چێکرییێن وی بیت، چاوا خودێ دێ چیتە د ناڤ لەشێ واندا و د گەل وان تێکەل بیت و حەلییێت؟ یان چاوا خودێ دێ زارۆکەکی بۆ خۆ پەیدا کەت؟ یان چاوا دێ تشتەکێ دی ئینیتە د گەل خۆ و کەتە خودێ؟

## 11. خودایێ مەزن یێ ب ڕەحم و دلۆڤانە د گەل بەنییێن خۆ، ژ بەر هندێ ژی پێغەمبەر و پەڕتووك یێن بۆ وان هنارتین:

خودایێ مەزن یێ ب ڕەحم و دلۆڤانە د گەل بەنییێن خۆ، ژ دلۆڤانییا وی ژی د گەل بەنییێن وی ئەڤەیە وی پێغەمبەر یێن بۆ هنارتین و پەڕتووك یێن بۆ ئینایە خوارێ، دا وان ژ تاریاتییا کوفر و شرکێ دەربێخیت بۆ ناڤ ڕۆناهییا تەوحید و هیدایەتێ، خودێ دبێژیت:

{هُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ }

ئانکو: ((ئەوە یێ ئایەتێن بەرفرەهـ و ئاشکەرا ژ قورئانێ ب سەر بەنییێ خۆ موحەممەددا - سلاڤ لێ بن - دئینتە خوارێ؛ دا ئەو هەوە پێ ژ تارییا کوفرێ دەربێختە ڕۆناهییا باوەرییێ، هندی خودێیە ب دەرێخستنا هەوە ژ تارییان بۆ ڕۆناهییێ ب هەوە مهرەبانێ دلۆڤانکارە)). [الحدید:9].

دیسان خودێ دبێژیت:

{ وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا رَحۡمَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ }

ئانکو: ((و هەما مە تو - ئەی موحەممەد - یێ هنارتی دلۆڤانییەك بۆ هەمی مرۆڤان، ڤێجا هەچییێ باوەرییێ ب تە بینیت ئەو دێ کەیفخۆش و ڕزگار بت، یێ باوەرییێ نەئینیت دێ خوسارەت و شەرمزار بیت)). [الأنبیاء:107]. خودێ فەرمان ل پێغەمبەرێن خۆ کرییە کو بێژیتە بەنییێن وی ئەو خودایەکێ گونەهـ ژێبر و دلۆڤانە، خودێ دبێژیت:

{ نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ}

ئانکو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە بەنییێن من: هندی ئەزم ئەز باش گونەهـ ژێبرێ خودان باوەرێن تۆبەکەرم، یێ دلۆڤانکارم ب وان)). [الحجر:49]. ژ ڕەحم و دلۆڤانییا خودێ ئەڤەیە ئەو زیانێ ل سەر بەنییێن خۆ ڕادکەت و باشییێ بۆ سەر وان دئینیتە خوار، خودێ دبێژیت:

{ وَإِن يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَادَّ لِفَضْلِهِ ۚ يُصِيبُ بِهِ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۚ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ}

ئانكو: ((و ئەگەر خودێ نەخۆشییەكێ بگەهینتە تە ژ وی پێڤەتر كەس نینە وێ چەندێ ڕاكەت، ئەگەر وی بەرفرەهییەك بۆ تە ڤیا كەس نەشێت وێ ژ تە ڤەگێڕیت، خودێ خۆشی و نەخۆشییێ ددەتە وی یێ وی بڤێت ژ بەنییێن خۆ، ئەو باش گونەهـ ژێبرێ گونەهێن تۆبەكەرانە، یێ دلۆڤانكارە ب وی یێ باوەرییێ ب وی دئینیت)). [یونس:107].

## 12. ئەللاه خودایەكێ دلۆڤانە، ل ڕۆژا قیامەتێ دەمێ خودێ چێكرییان ژ قەبرێن وان ڕادكەتەڤە، ئەو ب تنێ دێ لێپرسینێ د گەل وان كەت و دێ ل دویڤ كریارێن وان جزایێ وان دەتێ، ڤێجا هەر كەسێ كریارێن باش ئەنجام دابن و ئەو باوەردار بیت، هنگی نیعمەت و قەنجییێن هەروهەر بۆ وی هەنە، یێ كوفرییێ بكەت و كریارێن خراب ئەنجام بدەت، هنگی ل ئاخرەتێ عەزابەكا مەزن چاڤەڕێ وی دكەت.

ئەللاه خودایەكێ دلۆڤانە، ل ڕۆژا قیامەتێ دەمێ خودێ چێكرییان ژ قەبرێن وان ڕادكەتەڤە، ئەو ب تنێ دێ لێپرسینێ د گەل وان كەت و دێ ل دویڤ كریارێن وان جزایێ وان دەتێ، ڤێجا هەر كەسێ كریارێن باش ئەنجام دابن و ئەو باوەردار بیت، هنگی نیعمەت و قەنجییێن هەروهەر بۆ وی هەنە، یێ كوفرییێ بكەت و كریارێن خراب ئەنجام بدەت، هنگی ل ئاخرەتێ عەزابەكا مەزن چاڤەڕێ وی دكەت، و ژ تەمامەتییا دادییا خودێ و حیكمەت و كاربنەجهی و دلۆڤانییا وی ب چێكرییێن وی ئەڤەیە وی ئەڤ دونیایە كرییە مالا كار و كریاران و مالەكا دی ئامادە كرییە و ئەو كرییە مالا جزادان و لێپرسین و خەلاتكرنێ، هەتا ل وێرێ مرۆڤێ چاكەكار جزایێ باشییا خۆ وەردگریت و مرۆڤێ خرابكار و زۆرڕدار و دەستدرێژیكار ژی جزایێ دەستدرێژی و زۆرڕدارییا خۆ وەردگریت، و ژ بەر كو دبیت هندەك كەس ڤێ چەندێ ب تشتەكێ دویر بزانن؛ لەوا خودێ گەلەك بەلگە ئینایینە ل سەر ڕابوونا پشتی مرنێ و ب ڕێكا ڤان بەلگەیان دایە دیاركرن كو ڕابوونا پشتی مرنێ تشتەكە چ گومان تێدا نینە و دێ هەر هێت، خودێ دبێژیت:

{ وَمِنْ آيَاتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ خَاشِعَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ ۚ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۚ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ}

ئانكو: ((و ژ نیشانێن ئێكینی و شیانا خودێیە؛ كو تو ئەردی هشك و بێ شینكاتی دبینی، ڤێجا ئەگەر مە باران ب سەردا ئینا خوارێ ژیان تێ دگەڕییێت، و شینكاتی لێ شین دبیت و ئەو بلند دبیت، هندی ئەوە یێ ئەڤ ئەردە پشتی هشكبوونێ زێندی كرییەڤە، دشێت خەلكی پشتی مرنێ زێندی بكەت، هندی ئەوە ئەو ل سەر هەر تشتەكی یێ خودان شیانە)) [فصلت:39]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّنَ الْبَعْثِ فَإِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِن مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْأَرْحَامِ مَا نَشَاءُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِن بَعْدِ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ وَتَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ}

ئانكو: ((ئەی گەلی مرۆڤان ئەگەر هوین ب گومانن کو خودێ مرییان زێندی دکەتەڤە پانێ مە بابێ هەوە ئادەم ژ ئاخێ یێ ئافراندی، پاشی دووندەها وی ژ چپکەکا ئاڤێ یا زێدە بووی، پاشی ئەو چپکا ئاڤێ - ب شیانا خودێ - یا بوویە خوینەکا هشك، پاشی ئەو خوینا هشك یا بوویە پارچەکا گۆشتی یا هند هندی مرۆڤ دجیت، ڤێجا هندەك جاران دبیتە چێکرییەکێ تەمام هەتا ب سەر دونیایێ دکەڤیت، هندەك جاران چێکرییەکێ نە یێ تەمامە، لەوا دچیت؛ دا ئەم تەمامیا شیانا خۆ ل سەر ئافراندنێ بۆ هەوە ئاشکەرا بکەین، و تشتێ مە بڤێت ئەم دهێلینە د مالبچویکاندا هەتا دەمێ بوونا وی، ئەڤ قویناغە ب بوونا بچویکی پێك دهێن دەمێ ئەو دبیتە زارۆك پاشی مەزن دبیت و دبیتە گەنجەکێ خودان هێز و ئەقلەکێ تەمام، هندەك زارۆك دبیت بەری هنگی بمرن، هندەك ژ وان مەزن دبن هەتا دگەهنە ژییێ پیراتییێ و کێمبوونا ئەقلی؛ ڤێجا ئەڤ دان عەمرە تشتەکی نزانیت یێ وی بەری هنگی دزانی. تو ئەردی دبینی یێ هشك و مرییە چ شینکاتی لێ نینە، ڤێجا ئەگەر مە ئاڤ ب سەردا ئینا خوار ئەو دێ هژیێت و شینکاتی دێ ژێ دەرکەڤیت و ژ بەر ئاڤدانێ دێ بلند بیت و ژ هەر ڕەنگەکی ژ ڕەنگێن شینکاتییێ باش ئەو دێ پێڤە هێت یێ بینەران پێ خۆش بیت)). [الحج:5]. خودایێ مەزن د ڤێ ئایەتێدا سێ نیشان و بەڵگەیێن ئەقلی بەحسکرن کو ئاماژەنە ل سەر ڕابوونا پشتی مرنێ، ئەو ژی ئەڤەنە:

1. خودێ بۆ ئێکەم جار مرۆڤ ژ ئاخێ ئافراند و دروستکر و ئەوێ بشێت مرۆڤی ژ ئاخێ دروست بکەت؛ دشێت جارەکا ژڤڕینیتە ژیانێ دەمێ دبیتە ئاخ.

2. ئەو خودایێ مرۆڤ ژ دلۆپەکا ئاڤێ ئافراندی، دشێت پشتی مرنا وی جارەکی دی ب زڤڕینیتە سەر ژیانێ.

3. ئەو خودایێ ب ڕێکا بارانێ ئەرد پشتی مری ساخکریەڤە؛ دشێت مرۆڤان ژی پشتی مرین ساخکەت، ڤێ ئایەتێ بەڵگەیەکێ مەزن ژی تێدایە ل سەر ئێعجازا قورئانێ، ئەگەر مرۆڤ هزرێن خۆ بکەت دێ بێژیت باشە چاوا ڤێ ئایەتێ - کو ئەو ب خۆ نەیا درێژە ژی - سێ بەڵگە و بورهانێن ئەقلی یێن مەندو هۆشکەر و مەزن ل سەر بابەتەکێ مەزن کۆمکرن.

خودایێ مەزن دبێژیت:

{ يَوْمَ نَطْوِي السَّمَاءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَا أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُ ۚ وَعْدًا عَلَيْنَا ۚ إِنَّا كُنَّا فَاعِلِينَ }

ئانكو: ((ڕۆژا ئەم ئەسمانی وەسا دپێچین وەکی بەرپەر ب وی تشتنڤە یێ تێدا هاتییە نڤیسین دهێتە پێچان، ئەم وێ ڕۆژێ خەلکی ب وی ڕەنگی ڕادکەینەڤە یێ مە جارا ئێکێ ئەو پێ ژ دایکێن وان داین، ئەوا هە ئەو سۆزا خودێیە یا دێ هەر هێت، مە ب حەقییێ سۆز پێ دایە، هندی ئەمین هەردەم ئەم وێ دکەین یا ئەم سۆزێ پێ ددەین)). [الأنبياء:104]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُ ۖ قَالَ مَن يُحْيِي الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ (78) قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِي أَنشَأَهَا أَوَّلَ مَرَّةٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ }

ئانكو: ((و ئەوێ باوەرییێ ب ڕابوونا پشتی مرنێ نەئینت مەتەلەکا نە د جهێ خۆدا بۆ مە ئینا، کو شیانا خودێ ل سەر یا خۆ قیاسکر، و وی ئافراندنا خۆ یا ئێکێ ژبیرکر، گۆت: کی دێ هەستییێن پێتی زێندی کەتەڤە؟ (78)

تو بێژە وی: ئەو دێ وان هەستییان زێندی کەتەڤە یێ جارا ئێکێ ئەو ئافراندین، ئەو ب هەمی چێکرییێن خۆ یێ پڕزانایە تشتەك ژێ ل بەر وی بەرزە نابیت)). [يس:78 - 79]. دیسان خودێ دبێژیت:

{ أَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ السَّمَاءُ ۚ بَنَاهَا (27) رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّاهَا (28) وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَاهَا (29) وَالْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَاهَا (30) أَخْرَجَ مِنْهَا مَاءَهَا وَمَرْعَاهَا (31) وَالْجِبَالَ أَرْسَاهَا (32) }

ئانكو: ((ئەرێ ما ڕاکرنا هەوە یا پشتی مـرنـێ ل نیك هــەوە - گەلی مرۆڤان - ژ ئافراندنا ئەسمانی ب زەحمەتترە؟ وی ئەو وەکی ئاڤاهی ل هنداڤی هەوە ڕاکرییە (27)

و وی بانێ ئەسمانی ل هەوا بلند کرییە چ کێموکاسی لێ نینن (28)

و وی ب ئاڤابوونا ڕۆژێ شەڤا وی تاری کرییە، ب هەلاتنا ڕۆژێ ل ئەسمانی ڕۆژ دەرێخستییە و ڕوهن کرییە (29)

و وی پشتی ئافراندنا ئەسمانی ئەرد ڕائێخست و تژی مفا کرنە تێدا (30)

(كانييێن ئاڤێ ژێ دەرێخستن و ئەو شینكاتییێ ببتە چەروان وى لێ شینكر (31

وى چيا لێ دانان دا بۆ ببنە ستوين (32) )). [النازعات:27-32]. ڤێجا خودايێ حەق د ڤان ئايەتاندا ئەو ئێك دياركر كو ئافراندنا مرۆڤى ژ ئافراندنا ئەرد و ئەسمانى و ئەو تشتێ د ناڤ واندا هەى ب زەحمەتتر نينە، لەوا ئەو خودايێ شيان هەبن ئەرد و ئەسمانان دروست بكەت و ب ئافرينيت؛ يێ بێشيان و بێدەستهەلات نينە ل سەر هندێ جارەكا دى مرۆڤى ب زڤرينيتە سەر ژيانێ.

## 13. خودايێ مەزن ئادەم ژ ئاخێ دروستكر و ئافراند و وەسا حەزكر دويندەها وى پشتى وى زێدەببن، ڤێجا مرۆڤ هەمى د بنياتێ خۆدا د وەكهەڤ و يەكسانن، لەوا چ ڕەگەز ب سەر چ ڕەگەزێن دى و چ مللەت ب سەر چ مللەتێن دى ناكەڤن و قەدرێ وان ژێ پتر نينە، ئەو تێنەبيت ئەگەر تەقوا و ترسا وان ژ خودێ ژ يێن دى پتر بيت.

خودايێ مەزن ئادەم ژ ئاخێ دروستكر و ئافراند و وەسا حەزكر دويندەها وى پشتى وى زێدەببن، ڤێجا مرۆڤ هەمى د بنياتێ خۆدا د وەكهەڤ و يەكسانن، لەوا چ ڕەگەز ب سەر چ ڕەگەزێن دى و چ مللەت ب سەر چ مللەتێن دى ناكەڤن و قەدرێ وان ژێ پتر نينە، ئەو تێنەبيت ئەگەر تەقوا و ترسا وان ژ خودێ ژ يێن دى پتر بيت. خودايێ مەزن كەرەم دكەت:

{يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَاكُمْ شُعُوبًا وَقَبَائِلَ لِتَعَارَفُوا ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ اللَّهِ أَتْقَاكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ }

ئانكو: ((ئەى گەلى مرۆڤان هندى ئەمين مە هوين ژ بابەكێ ب تنێ كو ئادەمە و دايكەكا ب تنێ كو حەووايە ئافراندينە، ڤێجا نەسەبا كەسێ ژ يا كەسێ باشتر نينە، ژ لايێ دووندەهێڤە مە هوين كرنە گەلەك مللەت و ئويجاخ؛ دا هندەك ژ هەوە هندەكان بنياسن، هندى باشترينێ هەوەيە ل نيك خودێ ئەوە يێ ژ هەمييان پتر تەقوا خودێ بكەت. هندى خودێيە ب تەقواداران يێ پرزانايە و ب وان يێ شارەزايە)). [الحجرات:13] هەروەسا خودێ دبێژيت:

{وَاللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ أَزْوَاجًا ۚ وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ ۚ وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ وَلَا يُنقَصُ مِنْ عُمُرِهِ إِلَّا فِي كِتَابٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ }

ئانكو: ((و خودێ بابێ هەوە ئادەم ژ ئاخێ ئافراند، پاشى دووندەها وى ژ چيكەكا ئاڤێ يا لاواز زێدەكر، پاشى كرنە نێر و مێ. بێى زانينا وى ئێكا مێ تشتەكى هەلناگريت ونادانيت،ژيێ ئێكى درێژ نابيت وكورت ژى نابيت ئەگەر د نڤيسنەكا ل نيك ويدا نەبيت، كو لەوحێ پاراستييە، بەرى دايكا وى وى

هەلگریت. خودێ ئەو هەمی هژمارتییە و بەری چێبکەت زانییە، و چویێ ل وێ زێدە ناکەت یا وی نڤیسی و چویێ ژێ کێم ناکەت. هندی ئافراندن و زانین و نڤیسینا حالێ هەوەیە د لەوحێ پاراستیدا تشتەکێ ب ساناهییە ل سەر خودێ)). [فاطر:11]. دیسان خودێ دبێژیت:

{هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوا أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ }

ئانكو: ((ئەوە ئەو خودایێ بابێ هەوە ئادەم ژ ئاخێ ئافراندی، پاشی وی ب شیانا خۆ هوین ژ چپکەکێ ئافراندن، پاشی پشتی هنگی هوین دبنە خوینەکا هشك، پاشی هوین د مالبچویکیدا د گەلەك قویناغانڕا دبۆرن، هەتا هوین پەیدا دبن و دبنە زارۆك، پاشی لەشێ هەوە ب هێز دکەڤیت هەتا هوین پیر دبن، و ژ هەو هەیە یێ بەری هنگی دمریت و دا هوین ب ڤان قویناغان بگەهنە وی دەمێ دەسنیشانکری یێ بۆ هەوە ل نیك وی هاتییە نڤیسین، دا بەلکی هوین د بەلگەیێن خودێ بگەهن، و هزرا خۆ د ئایەتێن ویدا بکەن و بزانن کو ژبلی وی چ خودا نینن وێ چەندێ بکەن و کو ئەوە یێ دڤێت پەرستن بۆ وی ب تنێ بیت)). [غافر:67]. خودایێ مەزن وێ چەندێ ژی ڕوهن دکەت کو وی مەسیح (عیسا پێغەمبەر سلاڤ لێ بن) ب فەرمانەکا گەردوونی ئافراند، کا چاوا وی بەری هنگی ئادەم ژی ب فەرمانەکا گەردوونی ئافراندبوو، ڤێجا خودێ ل دۆر ڤێ چەندێ دهێتە کەرەمێ و دبێژیت:

{ إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ اللَّهِ كَمَثَلِ آدَمَ ۖ خَلَقَهُ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُن فَيَكُونُ }

ئانکو: ((هندی ئافراندنا عیسایە بێ باب ل نیك خودێ وەکی مەتەلا ئافراندنا ئادەمییە بێ باب و دای؛ چونکی وی ئەو ژ ئاخا ئەردی ئافراند، پاشی گۆتێ: (ببە مرۆڤ) ئێنا ئەو بوویێ. ڤێجا گۆتنا کو عیسا خودێیە چونکی باب نینە گۆتنەکا ژ قەستایە؛ چونکی ئادەم ژی یێ بێ باب و دایە، هەمی یێ ل وێ باوەرێ کو ئەو بەنییەکە ژ بەنییێن خودێ)). [ آل عمران:59]. بەری نووکە ژی د خالا (2)ێدا د گەل مە بووری کو پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) ئەو ئێك ڕوهنکرییە کو مرۆڤ هەمی د یەکسانن و قەدرێ کەسێ ژ یێ کەسێ پتر نینە ئەگەر ژ بەر تەقوایێ نەبیت.

## 14. هەمی زارۆك ل سەر خۆرستییێ (فیتڕەتێ) ژ دایك دبن:

هەمی زارۆك ل سەر خۆرستییێ (فیتڕەتێ) ژ دایك دبن، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ }

ئانكو: ((ڤێجا تو - ئەی موحەممەد و هەچییێ دویکەڤتنا تە کری - بەرێ خۆ ڕاست بدە وی دینی یێ خودێ بۆ تە دانای، کو ئیسلامە، بەردەوام ل سەر بمینە؛ چونکی ئەو د گەل خۆرستییا مرۆڤی ڕێ دکەڤیت، مانا هەوە ل سەر ڤی دینی خۆپێڤەگرێدانە ب وێ خۆرستییێڤە یا خودێ مرۆڤ ل سەر چێکری، گوهۆڕین بۆ چێکرییێ خودێ و دینێ وی نینە، ئەوە ڕێکا ڕاست یا خودانی دگەهینیتە ڕازیبوونا خودێ و بەحەشتا وی، بەلێ پتریا مرۆڤان نزانن کو ئەوا من فەرمان پێ ل تە کری - ئەی موحەممەد - ئەو ب تنێیە دینێ ڕاست)). [الروم:30]. (حەنیفیەت) ژی ئایینێ خەلیلێ خودێ ئیبراهیم پێغەمبەرییە (سلاڤ لێ بن)، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ }

ئانكو: ((پاشی مە وەحی بۆ تە هنارت کو دویچوونا دینێ ئیسلامێ بکە وەکی ئیبراهیمی دویچوون کری و کو خۆ ل سەر ڤی دینی ڕاست بکە، ڕوییێ خۆ ژێ وەرنەگێرە، هندی ئیبراهیم بوو چ شریك بۆ خودایێ خۆ چێنەدکرن)). [النحل:123]. پێغەمبەرێ خودێ ژی (صلى الله عليه وسلم) دبێژیت: «هەمی زارۆك ل سەر خۆرستییێ ژ دایك دبن، بەلێ دایبابێن وی دێ وی کەنە جوهی یان فەلە یان مەجوسی (ئاگرپەرست)، هەروەکی دەمێ گیانەوەری تێشکەك دبیت تێشکەکا وەسا هەمی ئەندامێن وێ د ساخلەم ،ئەرێ ما هوین دبینن ئەو بخو یا گوهـ بڕی بیت ،ئیللا هوین ب خۆ گوهێ وێ ببڕن یان کێماسیەکا دی لێ پەیدا کەن». پاشی ئەبو هورەیرە (خودێ ژێ ڕازی بیت) دبێژیت:

{فِطْرَةَ اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَالَا تَبْدِيلَ لِخَلْقِ اللَّهِ ذَلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ }

ئانكو: ((و مانا هەوە ل سەر ڤی دینی خۆپێڤەگرێدانە ب وێ خۆرستییێڤە یا خودێ مرۆڤ ل سەر چێکری، گوهۆڕین بۆ چێکرییێ خودێ و دینێ وی نینە، ئەوە ڕێکا ڕاست یا خودانی دگەهینیتە ڕازیبوونا خودێ و بەحەشتا وی، بەلێ پتریا مرۆڤان نزانن کو ئەوا من فەرمان پێ ل تە کری - ئەی موحەممەد - ئەو ب تنێیە دینێ ڕاست)). [الروم: 30] صحيح البخاري 4775، دیسان پێغەمبەری خودێ (صلى الله عليه وسلم) دبێژیت: «بزانن کو خودایێ من فەرمان ل من کر ئەز وی تشتی نیشا

هەوە بدەم يێ هوين نزانن ژ وان تشتێن كو ئەڤرۆكە نيشا من داين : هەر مال و سامانەكێ من دايە عەبدێ خۆ بۆ وى يێ حەلالە، و من عەبدێن خۆ هەمى يێن ل سەر خۆرستى (ئێكتاپەرستييێ) ئافراندين و شەيطان هاتنە وان و ئەو ژ دينێ وان دوير ئێخستن، ئەو تشتێ من بۆ وان حەلال كرى ل سەر وان حەرامكر و فەرمان ل وان كر ئەو هەڤپشك و شريكان بۆ من بدانن كو من چ بەلْگە ب ڤێ چەندێ نەئينانە خوار» رواه مسلم 2865.

## 15- چ مرۆڤ ب شاشى يان ژ بەر شاشييا ئێكێ دى ژ دايك نابن و ناهێنە هەبوونێ:

چ مرۆڤ ب شاشى يان ژ بەر شاشييا ئێكێ دى ژ دايك نابن و ناهێنە هەبوونێ، خودايێ مەزن ژى بۆ مە بەحس ل وێ چەندێ كرييە كو دەمێ ئادەمى سەرپێچييا فەرمانا خودايێ خۆ كرى و وى و هەڤژينا وى حەووايێ ژ دارێ خوارى؛ خودايێ مەزن بۆ مە ديار دكەت كو پشتى هنگى ئادەم ژ ڤێ شاشييا خۆ پەشيمان بوو و ل خۆ زڤرى و تەوبەكر و داخواز ژ خودێ كر گونەها وى ژێببەت، ئينا خودێ هندەك پەيڤێن تازە و جوان ئينانە سەر هزرا وى كو ببێژيت، ئەوى ژى ئەو پەيڤ گۆتن، ئينا خودێ ل وان هەردووكان بوورى و گونەها وان ژێر، خودێ دەربارەى ڤێ چەندێ دهێتە كەرەمێ و دبێژيت:

{ وَقُلْنَا يَا آدَمُ اسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ الْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ الظَّالِمِينَ (35) فَأَزَلَّهُمَا الشَّيْطَانُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَمَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ (36) فَتَلَقَّىٰ آدَمُ مِن رَّبِّهِ كَلِمَاتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ (37) قُلْنَا اهْبِطُوا مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ (38)}

ئانكو: ((و خودێ گۆت: ئەى ئادەم تو و ژنا خۆ حەووا ل بەحەشتێ ئاكنجى ببن و خۆشييەكا بەرفرەهـ ب فێقييێ وێ ببەن ل چ جهێ هەوە ڤيا، هوين هەردوو خۆ نێزيكى ڤێ دارێ نەكەن دا هوين نەكەڤنە د گونەهێدا و ببنە ژ يێن كو پێ ل فەرمانا خودێ داناى (35)

ئينا شەيتانى ئەو هەردوو تێ ئێخستن: و ل بەر وان شرين كر هەتا وان ژ دارێ خوارى، ڤێجا ئەو بوو ئەگەرا دەركرنا وان ژ بەحەشتێ و خۆشييێن وێ، و خودێ گۆتە وان: ژۆردا هەرنە خوارێ بۆ ئەردى، هندەك ژ هەوە بۆ هندەكان - ئادەم و حەووا و شەيتان - ببنە نەيار، بۆ هەوە ل ئەردى جهێ ئاكنجيبوونێ و خۆشيبرنێ هەيە هەتا دەمێ ب دويماهى هاتنا ژيێ هەوە (36)

ئینا ئادەمی ب ڕازیبوونڤە هندەك پەیڤ وەرگرتن، خودێ ئێخستنە سەر دلێ وی دا پێ تەوبە بکەت، ئەو پەیڤ ئەڤ گۆتنا خودێیە: (ربنا ظلمنا أنفسنا وإن لم تغفر لنا وترحمنا لنكونن من الخاسرين) ئینا خودێ لێڤەبوونا وی قەبویلکر، گونەها وی بۆ وی ژێبر، هندی ئەوە ئەو پڕ توبەوەرگرێ بەنییێن (پەشێمانە، یێ دلۆڤانکارە ب وان (37

خودێ گۆتە وان: هوین پێکڤە ژ بەحەشتێ هەرنە خوارێ، پاشی تشتێ هیدایەتا هەوە تێدا بۆ هەوە دێ هێت. هەچییێ کاری پێ بکەت ترس ل سەر پاشەڕۆژێ و پەشێمانی ل سەر یا بۆری ناگەهتە وان، بەلکی دلرحەتی ل دونیایێ و ئـاخرەتێ دێ یا وان بیت (38) )). [البقرة:35-38]. ڤێجا مادەم خودێ ل ئادەمی (سلاڤ لێ بن) بووریە و گونەها وی ژێبرییە، هنگی ئەو ئێدی هەلگرێ چ گونەهان نینە و یێ پاقژە و ئێدی ئوممەتا وی ژی نابیتە میراتگرێ گونەهەکێ کو ب تەوبەکا دروست یا هاتییە ژێبرن و :نەمایە، بنیات و بناخە ژی ئەڤەیە مرۆڤ گونەها کەسەکێ دی هەلناگریت، خودایێ مەزن دبێژیت

{وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ }

ئانکو: ((و مرۆڤەك کارەکێ خراب ناکەت ئەگەر گونەها وێ خرابییێ ل سەر وی نەبیت، نەفسەکا گونەهکار بارێ نەفسەکا دی هەلناگریت، پاشی ل ڕۆژا قیامەتێ زڤڕینا هەوە بۆ نیك خودایێ .[هەوەیە، ڤێجا ئەو بەحسێ وی تشتێ هوین تێدا ژێکجودا دبوون)) [الأنعام:164

:هەروەسا خودایێ مەزن دبێژیت

{مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا }

ئانکو: ((هەچییێ ب هیدایەت هات و دویکەڤتنا ڕێکا ڕاست کر خێرا وێ چەندێ بۆ وی ب تنێ دزڤڕیت، هەچییێ ژ ڕێ دەرکەڤت و دویکەڤتنا نەحەقییێ کر جزایێ وێ چەندێ بۆ وی ب تنێ دێ زڤڕیت، نەفسەکا گونەهکار گونەها نەفسەکا دی یا گونەهکار هەلناگریت. خودێ مرۆڤەکی عەزاب نادەت هەتا چ هێجەتان بۆ نەهێلیت و پێغەمبەرەکی بۆ نەهنێریت)). [الإسراء:15]. خودایێ مەزن :دبێژیت

{وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِن تَدْعُ مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَيْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۗ إِنَّمَا تُنذِرُ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِ ۚ وَإِلَى اللَّهِ الْمَصِيرُ }

ئانكو: ((و نەفسەكا گونەهكار گونەها نەفسەكا دی هەلناگرت، ئەگەر نەفسەكا بارێ وێ ب گونەهان گران پرسیارا ئێكی بكەت دا هندەك گونەهێن وێ هاری هەلگریت ئەو كەسێ نابینیت تشتەكی ژێ هاری هەلگریت، ئەگەر خۆ ئەوێ ئەو داخوازێ ژێ دكەت مرۆڤەكێ وێ یێ نێزیك ژی بیت وەكی بابێ یان برای. هەما تو - ئەی موحەممەد - وان دترسینی یێن ژ عەزابا خودایێ خۆ دترسن بێی كو ئەو وێ ببینن، ب دورستی ب كرنا نڤێژێ ڕادبن. هەچییێ خۆ ژ شركێ و گونەهان پاقژ بكەت هەما ئەو خۆ بۆ خۆ پاقژ دكەت. دویماهییا هەمی چێكرییان بۆ نیك خودێیە و هەر ئێك كانێ هێژای چ جزایە ئەو دێ وی دەتێ)). [فاطر:18].

## 16- ئارمانج ژ دروستكرن و ئافراندنا مرۆڤان ئەڤەیە ئەو: عیبادەتێ خودێ ب تنێ بكەن:

ئارمانج ژ دروستكرن و ئافراندنا مرۆڤان ئەڤەیە ئەو: عیبادەتێ خودایێ مەزن ب تنێ بكەن:

{ وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ }

ئانكو: ((و من ئەجنە و مرۆڤ نەئافراندینە و پێغەمبەر بۆ وان نەهنارتینە ئەگەر ژ بەر ئارمانجەكا مەزن نەبیت كو ئەو پەرستنا من ب تنێ بكەن)). [الذاريات:56].

## 17- ئیسلامێ ڕێزەكا مەزن ل مرۆڤی گرتییە - زەلام و ژنان - و هەمی مافێن وی بۆ دابین كرینە و ئەو كرییە بەرپرس ل سەر هەمی هەلبژارتن و كریار و ڕەفتارێن وی، هەروەسا ئەو ب تنێ بەرپرسیارەتییا هەر كریارەكێ هەلدگریت كو زیانێ بگەهینیتە وی یان بگەهینیتە كەسێن دی.

ئیسلامێ ڕێزەكا مەزن ل مرۆڤی گرتییە - زەلام و ژنان - و خودێ مرۆڤ یێ ئافراندی دا ببیتە جهگر (خەلیفە) ل سەر ئەردی، خودێ دبێژیت:

{وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ فِي الْأَرْضِ خَلِيفَةً }

ئانكو: ((و تو - ئەی موحەممەد - ل بیرا خەلكی بینەڤە دەمێ خودایێ تە گۆتییە فریشتەیان: ئەز دێ مللەتەكی ل ئەردی دانم هندەك ژ وان بۆ ئاڤەدانكرنا وی جێگرییا هندەكان دێ كەن)). [البقرة:30].

ئەڤ ڕێزگرتنە یا ڤەگرە و هەمی مرۆڤان ب خۆڤە دگریت، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِي آدَمَ وَحَمَلْنَاهُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا تَفْضِيلًا }

ئانکو: ((و ب ڕاستی مە ب دانا ئەقلی و هنارتنا پێغەمبەران دووندەها ئادەمی ب قەدر ئێخست، هەر تشتەکێ ل گەردوونێ بن دەستی وان کر، دەوار ل هشکاتییێ و گەمی ل دەریایێ بۆ هەلگرتنێ مە بن دەستی وان کرن، مە ژ خوارن و ڤەخوارنێن پاقژ ڕزقێ واندا، مە ئەو ب سەر گەلەك چێکرییان ئێخستن سەرێخستنەکا مەزن)). [الإسراء:70]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ }

ئانکو: ((ب ڕاستی مە مرۆڤ د باشترین ڕەنگدا ئافراندییە)). [التين:4].

و خودێ مرۆڤ ژ هندێ پاشڤەبرییە کو خۆ بکەتە دویڤەلانکەکێ ڕەزیل بۆ تشتەکێ دی ژبلی خودێ کو پەرستن بۆ دهێتە کرن یان دویکەڤتن بۆ دهێتە کرن یان گوهداری بۆ دهێتە کرن، خودایێ مەزن ل دۆر ڤێ چەندێ دبێژیت:

{وَمِنَ النَّاسِ مَن يَتَّخِذُ مِن دُونِ اللَّهِ أَندَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ اللَّهِ ۖ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَشَدُّ حُبًّا لِّلَّهِ ۗ وَلَوْ يَرَى الَّذِينَ ظَلَمُوا إِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ أَنَّ الْقُوَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا وَأَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعَذَابِ. إِذۡ تَبَرَّأَ ٱلَّذِينَ ٱتُّبِعُواْ مِنَ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُواْ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَ وَتَقَطَّعَتۡ بِهِمُ ٱلۡأَسۡبَابُ}

ئانکو: ((و د گەل ڤان هێجەتێن ئاشکەرا هندەك مرۆڤ ژبلی خودێ هەنە صەنەمان بۆ خودێ دکەنە هەڤتا، و وێ ڤیان و مەزنی و گوهدارییێ یا هێژای خودێ ب تنێ بیت ددەنە وان. ڤیانا خودان باوەران بۆ خودێ پترە ژ یا ڤان کافران بۆ خوداوەندێن وان؛ چونکی ڤیانا خودان باوەران خوڕی بۆ خودێیە، بەلێ کافران هەڤپشکی د ڤیانا خۆدا کرییە. ئەوێن ب کرنا شرکێ د دونیایێدا زۆرداری ل خۆ کری، دەمێ عەزابا ئاخرەتێ دبینن ئەگەر زانیبا کو هێز هەمی یا خودێ ب تنێیە و کو خودێیە یێ عەزاب دژوار، وان ژبلی خودێ چ خوداوەند بۆ خو نەددانان و پەرستن بۆ نەدکر، ب وان خوداوەندان خۆ نێزیکی وی نەدکر (165) دەمێ ئەو عەزابا ئاخرەتێ دبینن ئەو سەرۆکێن دویکەڤتنا وان هاتییە کرن خۆ ژ وان بەری دکەن یێن دویکەڤتنا وان ل سەر شرکێ کری، هەمی پەیوەندییێن ئەو ل دونیایێ دگەهاندنە ئێك وەکی: مرۆڤینییێ، دویڤچوونێ و دینی، د ناڤبەرا واندا هاتنە بڕین)). [البقرة: 165

166]. خودێ بۆ مە بەحسێ دویڤکەفتی و ئەوێن دویڤچوونا وان ب نەحەقی هاتیە کرن دکەت و بۆ مە ڕەوشا وان ل ڕۆژا قیامەتێ وێنە دکەت، ڤێجا دبێژیت:

{ قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لِلَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا أَنَحْنُ صَدَدْنَاكُمْ عَنِ الْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَاءَكُم ۖ بَلْ كُنتُم مُّجْرِمِينَ (32) وَقَالَ الَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا بَلْ مَكْرُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَا أَن نَّكْفُرَ بِاللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُ أَندَادًا ۚ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ وَجَعَلْنَا الْأَغْلَالَ فِي أَعْنَاقِ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ (33) }

ئانكو: ((سەرۆكان گۆتە وان یێن هاتینە لاوازكرن: ئەرێ ما مە بەرێ هەوە ژ هیدایەتێ دابوو پاش پشتی ئەو بۆ هەو هاتی؟ بەلكی هوین د تاوانباربوون دەمێ هوین ب دلێ خۆ هاتینە د كوفرێدا 32))

و ئەوێن هاتینە لاوازكرن گۆتە سەرۆكێن خۆ: نێ خرابخوازییا هەوە یا ب شەڤ و ڕۆژ ئەو بوو ئەم تێبرین، دەمێ هەوە ژ مە دخواست ئەم كوفرێ ب خودێ بكەین، د پەرستنێدا هندەك شریكان بۆ وی بدانین، هەردوو دەستەكان دەمێ ئەو عەزاب دیتی یا كو بۆ وان هاتییە ئامادەكرن كول و كەسەر داكرن، مە قەید كرنە د ستویێن واندا یێن كافر بووین، هەما ژ بەر كوفرا وان ب خودێ و كرنا وان بۆ خرابییان د دونیایێدا ئەڤ عەزابە بۆ وان هەیە. گەفەكا مەزن د ڤێ ئایەتێدا هەیە بۆ وان یێن دویكەفتنا سەرۆك و مەزنێن سەرداچووی دكەن (33) )). [سبأ:32 - 33].

ژ دادییا خودایێ مەزن ئەڤەیە ل ڕۆژا قیامەتێ ئەو دێ گونەها بانگخواز و پێشەوایێن سەردابەر و گونەها وان كەسێن ژ لایێ وانڤە هاتینە ب سەردابرن ژی كەتە ستویێ وان كو بێی ئەوان زانین ب هندێ هەبیت كو ئەڤا وان گازی بۆ كری سەرداچوون بوو، خودایێ مەزن ل دۆر ڤێ چەندێ دبێژیت:

{لِيَحْمِلُوا أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۙ وَمِنْ أَوْزَارِ الَّذِينَ يُضِلُّونَهُم بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ}

ئانكو: ((دویماهییا وان ئەو ل ڕۆژا قیامەتێ بارێ گونەهێن خۆ هەمییێ دێ هەلگرن - تشتەك ژێ بۆ وان ناهێتە ژێبرن - و ئەو دێ بارێ گونەهێن وان ژی هەلگرن یێن وان درەو لێ دكرن دا وان ژ ئیسلامێ دویر بێخن، بێی تشتەك ژ بارێ یێن دی كێم ببیت. نێ پیسە بارێ گونەهانە ئەو هەلدگرن)). [النحل:25].

دیسان ئیسلامێ مافێ مرۆڤی ل دونیا و ئاخرەتێ ب تەمامی پاراستییە و بۆ دابینکرییە، مەزنترین مافێ ئیسلامێ پاراستی و بۆ مرۆڤی دیارکری: مافێ خودێ ل سەر مرۆڤی و مافێ مرۆڤی ل سەر خودێیە. د فەرموودەیەکێدا کو ژ موعازی (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن کو گۆتییە: ئەز ل پشت پێغەمبەری (صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ) ل سەر دەوارەکێ یێ سویار بووم، ئینا گۆت: (موعاز)، من گۆتێ: بەلێ و لەبێ ئەی پێغەمبەرێ خودێ، گوهێ من یێ ل تە و ئەز یێ ل بن فەرمانا تە. پاشی سێ جاران ئەڤ گۆتنا خۆ دووبارەکر و هەر ناڤێ من گۆت، پاشی گۆت: (ئەرێ تو دزانی مافێ خودێ ل سەر بەنییان وی چییە؟)) من گۆتێ: نەخێر. گۆت: ((مافێ خودێ ل سەر بەنییێن وی ئەڤەیە ئەو عیبادەتێ وی ب تنێ بکەن و چ شریك و هەڤپشکان بۆ پەیدا نەکەن))، پاشی بێهنەکێ چوو و گۆت: (موعاز)، من گۆتێ: بەلێ و لەبێ ئەی پێغەمبەرێ خودێ، گوهێ من یێ ل تە و ئەز یێ ل بن فەرمانا تە. گۆت: ((ئەرێ تو دزانی مافێ بەنییان ل سەر خودێ چییە ئەگەر وان ئەڤ چەندە ئەنجامدا: ئەڤەیە ئەو وان عەزاب نەدەت)). صحيح البخاري(6840.

هەروەسا ئیسلامێ دینێ مرۆڤی یێ دروست، دویندەها وی، مال و سامانێ وی و نامویس و کەرامەتا وی ژی پاراستییە. :پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت ((مسۆگەر خودێ خوینا هەوە، مالێ هەوە، نامویس و کەرامەتا هەوە ل سەر هەوە حەرامکرییە، وەکی حەرامکرنا ڤێ ڕۆژا هوین تێدا د ڤێ هەیڤا هەیڤا هوین تێدا ل ڤی باژێرێ هوین تێدا)). صحيح البخاري . (6501) پێغەمبەرێ خودێ ئەڤ پەیمانا مەزن ل حەجا خاتر خواستنێ ڕاگەهاند و ئاشکەراکر کو پتر ژ سەد هزار صەحابییان تێدا د ئامادەبوون و گۆتنێن ڤێ ڕامانێ ددەن دووبارەکرن و هەر دووپاتکر، ئەڤ گۆتارا وی ژی ل ڕۆژا ئێکێ یا جەژنا قوربانێ بوو ل حەجا خاتر خواستنێ.

هەردیسان ئیسلامێ مرۆڤ کرییە بەرپرسێ هەمی هەلبژارتن و کریار و ڕەفتارێن وی، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ وَكُلَّ إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا يَلْقَاهُ مَنشُورًا اقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا }

ئانکو: ((و هەر کارەکێ مرۆڤ بکەت چ یێ باش بیت چ یێ خراب خودێ وی ددەتە د گەل، ئەو حسێبا کارێ کەسێ دی د گەل وی ناکەت، حسێبا کارێ وی د گەل کەسێ دی ناکەت، خودێ ل ڕۆژا قیامەتێ کیتابەکا کارێ وی تێدا نڤیسی بۆ وی دەردئێخیت ئەو وێ کیتابێ ڤەکری دبینیت (13) دێ بۆ وی هێتە گۆتن: کیتابا کریارێن خۆ بخوینە، ڤێجا ئەو دێ وێ خوینیت، ئەگەر خۆ ئەو د دونیایێدا یێ نەخواندەڤان ژی بیت، ئەڤرۆ نەفسا تە بەسە حسێبکەر بیت بۆ کریارێن تە، و جزایێ خۆ بزانیت. ئەڤە مەزنترین دادییە)). [الإسراء:13 - 14]. ئانکو: هەر کار و کریارەکا ڤی مرۆڤی کربیت؛ خودێ دێ وی پێڤە گرێدەت و ژ وی دەرباز نابیت بۆ کەسێ دی، ڤێجا نە ئەو ژبەر کارێ کەسەکێ دی لێپرسین د گەل دهێتە کرن و نە کەسەکێ دی ژ بەر کارێ وی لێپرسین د گەل دهێتە کرن، خودایێ مەزن دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الْإِنسَانُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَاقِيهِ}

ئانكو: ((ئەی مرۆڤ هندی تویی تو یێ ب نیك خودێ ڤە دچی، و تو یێ كریارێن باش یان خراب دكەی، پاشی ڕۆژا قیامەتێ تو دێ ڕابەری خودێ بی، ڤێجا دێ جزایێ خۆ وی وەرگری)). [الانشقاق:6]. و خودێ دبێژیت:

{ مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ}

ئانكو: ((هەچییێ چاكییەك كر بیت و گوهدارییا خودێ و پێغەمبەرێ وی كربیت ئەوی خێرا كارێ وی بۆ وییە، هەچییێ خرابی كر بیت و بێ ئەمرییا خودێ

و پێغەمبەرێ وی كربیت گونەها كارێ وی ل سەر وییە. خودایێ تە بۆ بەنییان یێ پڕزۆردار نینە، نە خێرێن وان كێم دكەت و نە خرابییێن وان زێدە دكەت)). [فصلت:46]

ئیسلام بەرپرسیارەتییا هەر كریارەكا مرۆڤ ئەنجام ددەت كو تێدا زیانێ بگەهینیتە خۆ یان بگەهینیتە كەسێن دی ب ملێ وی مرۆڤی ب خۆڤە گرێددەت و ئەو یێ بەرپرسە و دڤێت باجێ بدەت، خودێ دبێژیت:

{وَمَن يَكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهُ عَلَىٰ نَفْسِهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا}

ئانكو: ((و هەچییێ ژ قەستا گونەهەكێ بكەت ئەو هەما زیانێ ل خۆ ب تنێ دكەت، و خودێ ب ڕاستییا كارێ بەنییێن خۆ یێ پڕزانا بوویە، و د وی حوكمیدا یێ ئەو د ناڤبەرا وان دكەت یێ كاربنەجهـ بوویە)). [النساء:111]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنَّهُ مَن قَتَلَ نَفْسًا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِي الْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ النَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَا أَحْيَا النَّاسَ جَمِيعًا }

ئانكو: ((ژ بەر ڤێ تاوانا كوشتنێ مە بۆ ئسرائیلییان كرە شریعەت كو هەچییێ نەفسەكێ بێ تۆلڤەكرن، یان ژ بەر كرنا خرابكارییێ و دوژمناتییا شریعەتێ خودێ ل دونیایێ بكوژیت، هەر وەكی وی مرۆڤ هەمی كوشتین ژ بەر كو وی خۆ هێژای عەزابا خودێ یا مەزنكر، هەچییێ خۆ ژ كوشتنا نەفسەكا خودێ حەرام كری دا پاش هەر وەكی وی مرۆڤ هەمی زێندی كرین)). [المائدة:32]. دیسان پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((هەر ڕوحەكا ب زۆرداری دهێتە ژناڤبرن و كوشتن،

پشکا کوڕێ ئێکێ یێ ئادەمی ژ گونەها وێ کوشتنێ هەیە، ئەڤە ژی چونکی ئەو ئێکەم کەس بوو کوشتن کری)). صحیح مسلم (5150).

## 18- ئیسلامێ ژن و زەلام یێن کرینە د ئێك ئاستدا و د یەکسانن ژ لایێ کار و بەرپرسیارەتییێ و جزادان و خەلاتکرنێ

ئیسلامێ ژن و زەلام یێن کرینە د ئێك ئاستدا و د یەکسانن ژ لایێ کار و بەرپرسیارەتییێ و جزادان و خەلاتکرنێ، خودایێ مەزن ل دۆر ڤێ چەندێ دهێتە کەرەمێ و دبێژیت:

{وَمَن يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا}

ئانکو: ((و هەچییێ تشتەکی ژ کارێن چاك بکەت، نێر بیت یان مێ بیت، ئەو ب خودێ و ب وێ حەقییا وی ئینایە خوارێ یێ خودان باوەر بیت ، ئەو ئەون یێن خودێ وان دکەتە د بەحەشتێدا جهێ خۆشییا بەردەوام، تشتەك ژ خێرا کریارێن وان ژ وان ناهێتە کێمکرن، ئەگەر خۆ هندی وێ کونکێ بیت ئەوا د بەرکێ خورمێدا)). [النساء:124]. دیسان خودێ دبێژیت:

{ مَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُ حَيَاةً طَيِّبَةً ۖ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُم بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ }

ئانکو: ((هەچییێ کارەکێ چاك بکەت نێر بیت یان مێ بیت، و وی باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی هەبیت، د دونیایێدا ئەم ب ژینەکا خۆش و تەنا دێ وی زێندی کەین، ئەگەر خۆ مالێ وی یێ کێم ژی بیت، ل ئاخرەتێ ئەم دێ خێرا وان ب باشترین ڕەنگ سەرا کارێ وان یێ دونیایێ دەینێ)). [النحل:97]. و خودایێ مەزن دبێژیت:

{ مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا مِثْلَهَا ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ }

ئانکو: ((هەچییێ د ژینا خۆدا بێ ئەمرییا خودێ بکەت و بەرێ خۆ ژ هیدایەتێ وەرگێڕیت، ل ئاخرەتێ جزایەکێ ل دویڤ گونەها وی دێ بۆ وی هێتەدان، هەچییێ گوهدارییا خودێ بکەت و کارەکێ چاك بکەت و پێگیرییێ ب فەرمانا وی بکەت، مێر بیت یان ژن بیت، ئەوی باوەری ب خودێ

هەبیت، ئەو دێ چنە د بەحەشتێدا، خودێ ژ خۆشی و فێقی و بەرهەمێ وێ بێ هژمار ڕزقـی دێ دەتە وان)). [غافر:40]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ إِنَّ الْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمَاتِ وَالْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَالْقَانِتِينَ وَالْقَانِتَاتِ وَالصَّادِقِينَ وَالصَّادِقَاتِ وَالصَّابِرِينَ وَالصَّابِرَاتِ وَالْخَاشِعِينَ وَالْخَاشِعَاتِ وَالْمُتَصَدِّقِينَ وَالْمُتَصَدِّقَاتِ وَالصَّائِمِينَ وَالصَّائِمَاتِ وَالْحَافِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَالْحَافِظَاتِ وَالذَّاكِرِينَ اللَّهَ كَثِيرًا وَالذَّاكِرَاتِ أَعَدَّ اللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا}

ئانکو: ((هندی ئەو زەلام و ژنکن یێن خۆ ب دەست ئەمرێ خودێڤە بەردای، و یێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی ئینای، و یێن گوهدارییا خودێ کری، و یێن د گۆتنێن خۆدا د ڕاستگۆ، و یێن صەبرێ ل سەر ئەمرێ خودێ و نەخۆشییان دکێشن، و یێن ژ خودێ دترسن، و یێن خێرکەر، و یێن ڕۆژیگر، و یێن نامویسا خۆ ژ کرێتییێ دپارێزن، یێن ب دل و ئەزمانی خودێ ل بیرا خۆ دئینن، خودێ گونەهـ ژێبرن و خێرەکا مەزن، کو بەحەشتە، بۆ ڤان ئامادە کرییە)). [الأحزاب:35].

## 19- ئیسلامێ ڕێزەکا مەزن ل ژنێ گرتییە و ژن ل ئاستێ زەلامی هژمارتییە و زەلام نەچارکرییە مەزاختنێ ل ژنێ بکەت ئەگەر شیانێن مەزاختنێ ل سەر هەبن، ڤێجا مەزاختنا کچێ ل سەر بابێ وێیە، مەزاختنا دایکێ ل سەر کوڕێ وێیە ئەگەر ئەڤ کوڕە یێ بالق بیت و شیانێن مەزاختنێ هەبن، کا چاوا مەزاختنا ژنێ ژی ل سەر زەلامێ وێیە.

ئیسلامێ ژن ل ئاستێ زەلامی هژمارتییە پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم ل دۆر ڤێ چەندێ دبێژیت: ((ژن هەڤئاستێن زەلامانە)). رواه الترمذي 113.

و ژ ڤێ ڕێزگرتنا ئیسلامێ ل ژنێ گرتی ئەڤەیە وێ مەزاختنا دایکێ ل سەر کوڕێ وێ فەرکرییە ئەگەر شیانێن مەزاختنێ ل سەر هەبن. پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((دەستێ مەزاختنێ یێ بلند کو دڤێت بەری هەمییان مەزاختنێ لێ بکەی دایکا تە و بابێ تە و خوشکا تە و برایێ تەیە، پاشی یێن د بن وان و یێن د بن واندا دهێن)). ئیمامێ ئەحمەد ڤێ فەرموودەیێ ڤەدگوهێزیت. و ب ئانەهییا خودێ ل خالا (29) دێ جە و بهایێ دایك و بابان د گەل مە هێت و ل وێرێ دێ دیارکەین کا پلەیا وان چەندێ مەزنە.

ژ وێ ڕێزگرتنا ئیسلامێ ل ژنێ گرتی ئەڤەیە کو زەلام نەچارکرییە مەزاختنێ ل سەر هەڤژینا خۆ بکەت ئەگەر د شیانێن ویدا بیت، خوادێ مەزن دبێژیت:

{ لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِ ۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُ فَلْيُنفِقْ مِمَّا آتَاهُ اللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا مَا آتَاهَا ۚ سَيَجْعَلُ اللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا}

ئانکو: ((زەلام بلا ل دویڤ وی ڕزقێ خودێ دایێ خەرجییێ بدەتە ژنا خۆ یا وی بەردای، و بلا مالی بدەتە زارۆکێ خۆ ژی ئەگەر بەر دەستێ وی یێ فرەهـ بیت، و ئەوێ ڕزق ل سەر هاتییە بەرتەنگ کرن کو مرۆڤێ فەقیرە بلا ئەو ژی ل دویڤ شیانا خۆ خەرجی بدەت، داخوازا هندێ ژ فەقیری ناهێتەکرن هندی ژ زەنگینی دهێتەکرن، پشتی نەخۆشییێ و تەنگاڤییێ خودێ دێ کەتە خۆشی و بەرفرەهی)). [الطلاق:7]. زەلامەکی پرسیار ژ پێغەمبەری (صلی الله علیه وسلم) کر و گوتێ: ئەرێ مافێ ژنێ ل سەر هەڤژینێ وێ چییە؟ گۆت: ((خوارنێ بدەتێ ئەگەر خوارن خوار، جل و بەرگان بۆ بینیت ئەگەر بۆ خۆ ئینان و لێدانێ ل ناڤچاڤێن وێ نەدەت و گوتنێن کرێت نەبێژیتێ)) ئیمامێ ئەحمەد ڤێ فەرموودەیێ ڤەدگوهێزیت. هەردیسان پێغەمبەری (صلی الله علیه وسلم) بۆ مە هندەک ژ مافێن ژنێ ل سەر هەڤژینێ وێ دیار دکەت و دبێژیت: ((مافێ وانە ل سەر هەوە کو هوین ب باشی و قەنجی ڕزق و خوارن و جل و بەرگان بۆ بەردەست بکەن)) (صحیح مسلم). دیسان پێغەمبەر (صلی الله علیه وسلم) دبێژیت: ((ئەو گونەهـ ب تنێ تێرا مرۆڤی هەیە مرۆڤی ببەتە خەلکێ ئاگری کو ئەوان کەسێن ل سەر وی پێدڤییە خوارنێ بۆ پەیدا بکەت بەرزە بکەت و چاڤێ خۆ نەدەتێ)) ئیمامێ ئەحمەد ڤێ فەرموودەیێ ڤەدگوهێزیت. خەطابی دبێژیت: (گۆتنا وی: "من یقوت": مەرەم پێ ئەو کەسن یێن ل سەر وی پێدڤییە ڕزق و خوارن و ڤەخوارنا وان بۆ پەیدا بکەت، هەروەکی دێ بێژی گۆتە وی کەسێ خێر و سەدەقێ دکەت: خێر و سەدەقێ ب وی مالی نەکە یێ زێدە نەبیت ژ پەیداکرنا خوارن و ڤەخوارنا خێزانا تە و هزر بکەی دێ ب ڤێ چەندێ خێر گەهیتە تە، نەخێر ئەگەر تە ئەو بەرزەکرن و وەلێ کرن پێدڤی بن، وی دەمی نە ب تنێ خێر ناگەهیتە تە، بەلکی دێ گونەهکار بی).

وهەر ژ ڕێزگرتنا ژنێ یە دئیسلامێدا کو یا واجب کری باب خوارن و ڤەخوارن و پێدڤیاتیا بۆ کچا خۆ دابین بکەت خودایێ مەزن گوت :

{وَالْوَالِدَاتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ كَامِلَيْنِ ۖ لِمَنْ أَرَادَ أَن يُتِمَّ الرَّضَاعَةَ ۚ وَعَلَى الْمَوْلُودِ لَهُ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ}

ئانکو: ((و یا پێتڤییە ل سەر دایکان کو دوو سالێن تەمام شیری بدەنە بچویکێن خۆ بۆ وی یێ بڤێت شیردانا زارۆکی تەمام بکەت، و ل سەر بابان فەرە کو خوارنێ و جلکی بۆ وان ژنێن بچویك شیر یێن هاتینە بەردان ب ڕەنگەکێ عەدەتی دابین بکەن)). [البقرة:233]. ڤێجا خودێ دیارکر کو ل سەر وی

بابێ زارۆكەك دبیت پێدڤییە ئەو ب باشی و جوانی خوارن و ڤەخوارن و جل و بەرگان بۆ ڤی زارۆكی پەیدا بكەت، و خودێ دبێژیت:

{ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ }

ئانكو: ((ڤێجا ئەگەر وان ب پارە شیر دا زارۆكێن خۆ ژ هەوە، هوین پارێ وان ب دورستی بدەنێ)). [الطلاق:6]. ڤێجا خودێ كرێ و مەزاختنا شیردانا زارۆكی ل سەر بابی فەر و واجبكر، ئەڤە ژی بەڵگەیە ل سەر هندێ و ئاماژەیە بۆ هندێ كو مەزاختنا زارۆكی ل سەر بابییە و زارۆك هەردوو رەگەزێن نێر و مێ ب خۆڤە دگریت و یێ تایبەت نینە ب ئێكیڤە، د فەرموودەیا دهێتدا ئاماژەیەك ل سەر هندێ ژی هەیە كو مەزاختنا ژنێ و زارۆكێن وێ ژی ل سەر زەلامییە ژ عائیشایێ (خودێ ژێ رازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن كو هندێ گۆتە پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم): ئەبو سوفیان زەلامەكێ چرویكە و ئەز پێدڤی هندێ دبم ژ مالێ وی راكەم، پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) گۆتە وێ: ((هندی تێرا تە و زارۆكێ تە بكەت ب باشی ژ مالێ وی راكە)). (رواه البخاري) دیسان پێغەمبەرێ خۆشتڤی (صلى الله عليه وسلم) خێر و قەدرێ مەزاختنا ل سەر كچ و خویشكان ژی دیاركرییە، ڤێجا ل دۆر ڤێ چەندێ دهێتە كەرەمێ و دبێژیت: ((هەر كەسێ دوو كچان یان سێ كچان ب خۆدان بكەت، یان دوو خویشكان یان سێ خویشكان ب خۆدان بكەت هەتا ئەڤ كچە یان خویشكە ژ وی جۆدا دبن یان ژی ئەو دمریت ژ دەڤ وان بار دكەت، هنگی ل رۆژا قیامەتێ ئەز ئەو دێ وەكی ڤان دووان بین، و ئاماژە كرە هەردوو تبلێن خۆ یێن شەهدێ و نیڤەكێ)). (السلسلة الصحیحة 296).

**20- مرن ژ ناڤچوونا هەتا هەتایی نینە، بەلكی ئەو ڤەگوهاستنە ژ مالا كاركرنێ بۆ مالا جزادان و خەلاتكرنێ، و مرن لەش و رحێ هەردوكان ڤەدگریت، مرنا رحێ ژی ئەڤەیە دێ ژ لەشی جۆدا بیت پاشی دەمێ قیامەت دهێت و هەمی ژ قەبران رادبن جارەكا دی ئەڤ رحە دێ زڤریتە د ناڤ ڤی لەشیدا، بەلێ پشتی مرنێ رح بۆ چ لەشێن دی ناهێتە ڤەگوهاستن، هەروەسا ناهێتە كۆپیكرن د ناڤ لەشێ چ كەسێن دیدا.**

مرن ژ ناڤچوونا هەتا هەتایی نینە، خودایێ مەزن دبێژیت:

{قُلْ يَتَوَفَّاكُم مَّلَكُ الْمَوْتِ الَّذِي وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ}

ئانكو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە ڤان بوتپەرێسان: ملیاکەتێ مرنێ یێ کو بۆ ستاندنا ڕحا هەوە ب وەکیلی هاتییە دانان دێ هەوە مرینیت، ئەگەر ڕۆژا هەوە هات ئەو دێ جانێ هەوە ستینیت، و دەلیڤەیەکا ب تنێ ژی هوین ناهێنە پاشڤە هێلان، پاشی هوین بۆ نیك خودایێ خۆ دێ هێنە زڤڕاندن، ڤێجا ئەو دێ هەوە سەرا هەمی کریارێن هەوە جزا دەت)). [السجدة:11]. مرن لەش و ڕحێ هەردوکان ڤەدگریت، مرنا ڕحێ ژی ئەڤەیە دێ ژ لەشی جۆدا بیت پاشی دەمێ قیامەت دهێت و هەمی ژ قەبران ڕادبن جارەکا دی ئەڤ ڕحە دێ زڤڕیتە د ناڤ ڤی لەشیدا، خودێ دبێژیت:

{ اللَّهُ يَتَوَفَّى الْأَنفُسَ حِينَ مَوْتِهَا وَالَّتِي لَمْ تَمُتْ فِي مَنَامِهَا ۖ فَيُمْسِكُ الَّتِي قَضَىٰ عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ الْأُخْرَىٰ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ}

ئانكو: ((خودێیە نەفسان ل دەمێ مرنا وان دستینیت و ئەڤە مرنا مەزنە یا پشتی ب دویماهی هاتنا ژییێ مرۆڤی دهێت، ئەو وێ نەفسا نەمری ژی ل دەمێ نڤستنێ دستینیت و ئەڤە مرنا بچویکە، ڤێجا ئەو ژ ڤان هەردوو نەفسان وێ دگریت یا مرن ل سەر هاتییە نڤیسین، ئەو نەفسا وییە یێ دمرت و نەفسا دی بەرددەت هەتا ڕۆژا خۆ و ڕزقێ خۆ تەمام دکەت، دزڤڕینیتە لەشێ خودانێ وێ، هندی د ستاندنا خودێ دایە بۆ نەفسا مرۆڤێ مری و نڤستی و بەردانا وی بۆ نەفسا نەمری نیشانێن ئاشکەرا ل سەر شیانا خودێ هەنە بۆ وی یێ هزرا خۆ بکەت)). [الزمر:42]. دیسان پێغەمبەرێ خودێ (صلی الله علیه وسلم) دبێژیت: ((دەمێ ڕح هاتە کێشان، چاڤ دێ ل دویڤ چن و بەرێ خۆ دەنێ)). (رواه مسلم 920). پشتی مرنێ مرۆڤ دێ ژ مالا کارکرنێ بۆ مالا جزادان و خەلاتکرنێ هێتە ڤەگوهاستن، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا ۖ وَعْدَ اللَّهِ حَقًّا ۚ إِنَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ بِالْقِسْطِ ۚ وَالَّذِينَ كَفَرُوا لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌ بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ }

ئانكو: ((زڤڕینا هەوە هەمییان پێکڤە ل ڕۆژا قیامەتێ بۆ نیك خودایێ هەوەیە، ئەڤە سۆزا خودێ یا ڕاستە، ئەوە یێ ل دەسپێکێ ئافراندن کری و پشتی مرنێ وێ دووبارە دکەتەڤە، و جارەکا دی وەکی یا ئێکێ لێ دکەتەڤە؛ دا ئەو ب باشی جزایێ وی بدەتێ یێ باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی ئینای و باشی کرین. ئەوێن کافری ب تەوحیدا خودێ و پەیاما پێغەمبەرێ وی کری ڤەخوارنەکا ژ ئاڤەکا زێدە

کەلاندی بۆ وان هەیە ئەو ئاڤ دێمی دبرێژت و ڕویڤیکان پرت پرت دکەت، و ژ بەر کافری و سەرداچوونا وان عەزابەکا ب ئێش ژی بۆ وان هەیە)). [یونس:4].

پشتی مرنێ ڕح بۆ چ لەشێن دی ناهێتە ڤەگوهاستن، هەروەسا ناهێتە کۆپیکرن د ناڤ لەشێ چ کەسێن دیدا، ڤێجا گازی و بانگەشەیا کۆپیکرنێ نە ئەقل و نە هەست نابینە بەڵگە ل سەر و بەرێ مرۆڤی نادەنێ، هەردیسان چ بەڵگەیێن نەقلی ژ پێغەمبەران (سلاڤ لێ بن) ژی نینن شاهدەییێ بۆ ڤێ بیروباوەر و عەقیدێ بدەن.

**21- ئیسلام گازی دکەت بۆ باوەری ئینانێ ب بنیاتێن باوەرییێ یێن مەزن کو ئەو ژی باوەری ئینانە ب خودێ و مەلائیکەتێن وی و باوەری ئینانێ ب پەڕتووکێن خۆدایی وەکی تەورات و ئنجیل و زەبووریێ - ئەڤە ژی بەری بهێتە گوهاڕتن و دەستکاریکرن - و قورئانێ، هەروەسا باوەری ئینانێ ب هەمی پێغەمبەر و هنارتییێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) دیسان کو مرۆڤ باوەرییێ ب دویماهیک پێغەمبەر بینیت کو ئەو ژی پێغەمبەرێ خودێ موحەممەدە ئەوێ ب وی دویماهیک ب هنارتنا پێغەمبەران هاتییە ئینان و ئێدی چ پێغەمبەر نابن، کا چاوا دڤێت مرۆڤ باوەرییێ ب ڕۆژا دویماهییێ بینیت و کو ئەم بزانین ئەگەر پشتی ژیانا دونیایێ چ ژیانێن دی نەبان و ئەو دویماهیک بایە، وی دەمی دا ژیان و هەبوون تشتەکێ بێرامان و بێ ئارمانج بیت ل دویماهییێ ژی دڤێت مرۆڤی باوەری ب قەزا و قەدەرێ ژی هەبیت**

ئیسلام گازی دکەت بۆ باوەری ئینانێ ب بناخەیێن باوەرییێ یێن مەزن، ئەوێن کو هەمی پێغەمبەر و هنارتییێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) گازی بۆ وان بناخەیان دکر، کو ئەو ژی ئەڤەنە:

ئێك: باوەری ئینان ب ئەڵلاهی کو ئەو خودان و چێکەر و ڕزقدەر و ب ڕێڤەبەرە بۆ ڤی گەردوونی و هەر ئەو ب تنێ یێ ژ هەژییە عیبادەت بۆ بهێتە کرن و عیبادەتێ هەر تشتەکێ دی ژ بلی وی یێ پویچە (باطلە)، دیسان هەر تشتەکێ دی ژ بلی وی بهێتە پەرستن و عیبادەت بۆ بهێتە کرن ژی یێ ژ هەژی وی عیبادەتی نینە و یێ پویچە، ڤێجا ژ وی پێڤەتر چ تشتێن دی ژ هەژی پەرستنێ نینن و ژ وی پێڤەتر عیبادەتێ چ تشتێن دی یێ دروست نینە. د خالا (8)ێدا مە بەڵگە ل سەر ڤی بابەتی ئینابوون و ئەڤە یا د گەل مە بووری.

خودایێ مەزن ژی د چەندین ئایەتێن ژێك جۆدا د قورئانا پیرۆزدا بەحس ل ڤان بناخەیێن مەزن کرییە، ژ وان ئایەتان ژی گۆتنا خودێیە دەمێ دبێژیت:

{آمَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ آمَنَ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِ ۚ وَقَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ }

ئانکو: ((پێغەمبەری باوەری ب وێ ئینایە یا بۆ وی ب وەحی ژ نیك خودایێ وی هاتی و خودان باوەران ژی باوەری ئینایە و کار ب قورئانا مەزن کرییە، هەمییان باوەری ب خودێ ئینایە کو

خودایەکێ خودان سالۆخەتێن مەزن و تەمامە و کو خودێ فریشتەیێن ب قەدر هەنە و کو وی کتێب یێن ئینانیە خوارێ و پێغەمبەر بۆ خەلکی هنارتینە، ئەم باوەرییێ ب هندەك ژ وان نائینین و کوفرێ ب هندەکان بکەین، بەلکی ئەم باوەرییێ ب وان هەمییان دئینین. پێغەمبەری و خودان باوەران گۆت: خودایێ مە، مە گوهـ ل وێ بوو یا تە ب وەحی هنارتی، مە گوهدارییا وێ هەمییێ کر، مە هیڤییە ل مە ببۆری، چونکی تویی یێ تە ئەم ب قەنجییێن خۆ ب خودان کرین، زڤڕینا مە بۆ نیك تە ب تنێیە)). [البقرة:285]. دیسان خودێ دبێژیت:

{ لَّيْسَ الْبِرَّ أَن تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالْكِتَابِ وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ وَالسَّائِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ وَأَقَامَ الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَالْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا ۖ وَالصَّابِرِينَ فِي الْبَأْسَاءِ وَالضَّرَّاءِ وَحِينَ الْبَأْسِ ۗ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ }

ئانکو: ((باشی ل نیك خودێ ئەو نینە هوین د نڤێژێدا ب لایێ ڕۆژهەلات و ڕۆژئاڤاییڤە بەرێ خۆ بدەن ئەگەر فەرمانا خودێ نەبیت، بەلکی باشی هەمی کارێ وییە یێ باوەری ب خودێ ئینای و پەرستنا وی ب تنێ کری، باوەری ب ڕۆژا دویماهییێ ئینای و ب هەمی فریشتە و کیتابێن هاتینە خوارێ و ب هەمی پێغەمبەران بێ جودایی، مال - د سەر حەژێکرنا خۆڕا بۆ وی - دایە مرۆڤێن خۆ یێن نێزیك و ئێتیمان و وان هەژارێن فەقیرییێ ئێخستین و وان ڕێڤنگێن ژ مال و مرۆڤێن خۆ دویرکەڤتین و موحتاج بووین، وان خازۆکێن ژ بێ ڕێ نەچار بووین خواستنێ بکەن، و مال د ئازاکرنا بەنی و ئێخسیراندا خەرج کری و ب کرنا نڤێژێ ڕابووی و زەکات دای و ئەوێن پەیمانێن خۆ ب جهـ دئینن، ئەوێ ل دەمێ هەژاری و نەخۆشییێ و ل دەمێ دژوارییا شەڕی یێ بێهن فرەهـ. ئەوێن ب ڤی ڕەنگی ئەون یێن د باوەرییا خۆ دا د ڕاستگۆ، ئەو ئەون یێن خۆ ژ غەزەبا خودێ پاراستی کو خۆ ژ بێ ئەمرییا وی دایە پاش)). [البقرة:177]. هەروەسا خودێ مە گازی دکەت بۆ باوەری ئینانێ ب ڤان بناخەیان و ئەو ئێك دیارکرییە کو هەر کەسێ کوفرییێ ب ڤان بناخەیان بکەت و باوەرییێ پێ نەئینیت؛ ئەو گەلەك دویر یێ چووی و یێ تووشی سەرداچوونەکا مەزن بووی، خودایێ مەزن دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا بَعِيدًا}

ئانكو: ((ئەی ئەوێن باوەری ئینای، ل سەر وێ باوەرییا موکوم د بەردەوام بن یا هەوە ب خودێ و پێغەمبەرێ وی موحەممەدی ئینای، و ب وێ قورئانا وی بۆ پێغەمبەرێ خۆ ئینایە خوارێ، ب وان هەمی کیتابێن وی بۆ پێغەمبەرێن خۆ هنارتین. هەچییێ باوەرییێ ب خودێ و ب فریشتەیێن وی یێن خودان قەدر و ب کیتابێن وی هنارتین هیدایەت بۆ خەلکی، ب پێغەمبەرێن وی هەلبژارتین دا پەیامێن وی بگەهینن، ب ڕۆژا دویماهییێ یا مرۆڤ تێدا پشتی مرنێ بۆ حسێبێ ڕادبن نەئینیت، ب ڕاستی ئەو ژ دینی دەرکەڤت و دویراتییەکا دویر ئەو ژ ڕێکا حەقییێ دویر کەڤت)). [النساء:136]. د فەرموودەیەکێدا کو ژ عومەرێ کوڕێ خەطابی (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن هاتییە کو ئەو دبێژیت: ڕۆژەکێ ئەم ل دەڤ پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) د ڕوینشتی بووین، مە هند دیت زەلامەك هاتە دەڤ مە، جلکێن وی گەلەك د سپی بوون و موییێن سەر و ڕیهێن وی گەلەك د ڕەش بوون، نیشانێن وەغەرێ (سەفەرێ) ل سەر نەدهاتنە دیتن و کەسێ ژ مە ئەو نەدنیاسی. هات هەتا ل دەڤ پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) ڕوینشتی و چۆکێن خۆ ب چۆکێن وی ڤەنان و دەستێن خۆ دانانە ل سەر ڕانێن وی. گۆت: ئەی موحەممەد، بۆ من بەحسێ ئیسلامێ بکە. پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) گۆت: ئیسلام ئەوە تو شاهدەییێ بدەی کو ژ ئەللاهی پێڤەتر چ خودایێن ژ هەژی پەرستنێ نینن و کو موحەممەد پێغەمبەرێ خودێیە و تو نڤێژێ بکەی و زەکاتێ بدەی و ڕەمەزانێ یێ ب ڕۆژی بی و بچییە حەجێ ئەگەر ڕێکا تە هەبیت و تە شیان هەبن. وی گۆت: تو ڕاست دبێژی. عومەری گۆت: ئینا ئەم ژێ عەجێبگرتی بووین، ئەو یێ پرسیارێ دکەت و دبێژیتێ: تو ڕاست دبێژی!

پاشی جبریلی گۆت: پا بەحسێ باوەرییێ بۆ من بکە. گۆت: باوەری ئەوە تو باوەرییێ ب خودێ بئینی، و ب ملیاکەتێن وی، و پەرتووکێن وی و پێغەمبەرێن وی و ب ڕۆژا دووماهیێ و تو باوەرییێ ب قەدەرێ بئینی ب باشی و خرابییا وێڤە. گۆت: تو ڕاست دبێژی.

پاشی گۆت: پا بەحسێ قەنجییێ (ئێحسانێ) بۆ من بکە. گۆت: قەنجی ئەوە تو وەسا پەرستنا خودێ بکەی هەر وەکی تو وی دبینی؛ چونکی ئەگەر تو وی نەبینی ژی، ئەو تە دبینیت)). (صحيح مسلم 8). د ڤێ فەرموودەیێدا جبریل (سلاڤ لێ بن) هاتە دەڤ موحەممەد پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) و پرسیارا ئاستێن دینی ژێ کر کو ئەو ژی: ئیسلام و باوەری (ئیمان) و چاککاری (ئێحسان)ـە، ئینا موحەممەد پێغەمبەری (صلى الله عليه وسلم) بەرسڤا وی دا و پاشی گۆتە صەحابییێن خۆ (خودێ ژ هەمییان ڕازی بیت) کو ئەڤە جبریل بوو (سلاڤ لێ بن) هاتبوو دا دینێ وان نیشا وان بدەت. ڤێجا ئەڤە

ئیسلامه کو پەیامەکا خوداییه، جبریلی (سلاڤ لێ بن) یا ڤەگوهاستی و موحەممەد پێغەمبەری (صلی الله علیه وسلم) گەهاندە خەلکی و صەحابییێن وی ژی پاراست و پشتی وی گەهاندە خەلکی.

دوو: باوەری ئینان ب مەلائیکەتان کو ئەو ژی جیهانەکا نەپەنی (غەیبییە)، خودێ ئەو ل سەر شێوازەکێ دیاریکری یێن ئافراندین و چەندین کارێن مەزن یێن ڕادەستی وان کرین کو ژ مەزنترین و پیرۆزترین کارێ وان گەهاندنا پەیامێن خوداییه بۆ پێغەمبەران (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) و مەزنترین و ب قەدرترین مەلائیکەت جبریلە (سلاڤ لێ بن) و ژ وان بەلگەیێن دیار دکەن کو جبریل (سلاڤ لێ بن) دهێتە خوار و وەحییێ بۆ سەر پێغەمبەران (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) دئینیتە خوار، گۆتنا خودێیە دەمێ دبێژیت:

{ يُنَزِّلُ الْمَلَائِكَةَ بِالرُّوحِ مِنْ أَمْرِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ أَنْ أَنذِرُوا أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاتَّقُونِ }

ئانکو: ((خودێ ژ فەرمانا خۆ فریشتەیان ب وەحییێ ب سەر ویدا دئینتە خواری یێ وی بڤێت ژ بەنییێن خۆ یێن پێغەمبەر: کو خەلکی ژ شرکێ بترسینن و ئاگەهدار بکەن کو ژ من پێڤەتر چ خودایێن حەق نینن، ڤێجا هوین ب کرنا وان کارێن من فەرکرین وپەرستنا من ب تنێ تەقوا من بکەن)). [النحل:2]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ (192) نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ (193) عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ (194) بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ (195) وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ (196) }

ئانکو: ((وهندی ئەڤ قورئانەیە ژ نیك ئافراندەرێ هەمی چێکرییان و خودانێ وان هاتییە خوارێ 192))

(جبریلێ دەسپاك و ئەمین ئەو یا ئینایە خوارێ 193)

و وی ئەو بۆ تە - ئەی موحەممەد - یا خواندی هەتا تە د دلێ خۆدا ژبەرکری و تو تێ گەهشتی؛ دا (تو ببییە ژ پێغەمبەرێن خودێ یێن مللەتێن خۆ ژ عەزابا خودێ دترسینن 194)

جبریلی ئەو ب زمانەکێ عەرەبی یێ ئاشکەرا بۆ تە ئینا خوارێ، یا ڕامان ئاشکەرایە و ئەو وان (هەمی تشتان ئاشکەرا دکەت یێن ئەو هەوجە دبنێ ژ کارێ دین و دونیایێ 195)

وهندی بەحسێ ڤێ قورئانییە د کیتابێن پێغەمبەرێن بەرێدا هاتییە، وان مزگینی پێ دایە و ئەو ڕاست دەرێخستییە (196) )). [الشعراء:192-196].

سێ: باوەری ئینان ب پەڕتووکێن خودێ ئینانە خوار، وەکی تەوراتێ و ئنجیلێ و زەبووری - بەری دەستکاری تێدا بهێتە کرن و بهێنە گوهاڕتن - و قورئانێ، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا بَعِيدًا}

ئانکو: ((ئەی ئەوێن باوەری ئینای، ل سەر وێ باوەرییا موکوم د بەردەوام بن یا هەوە ب خودێ و پێغەمبەرێ وی موحەممەدی ئینای، ب وێ قورئانا وی بۆ پێغەمبەرێ خۆ ئینایە خوارێ، ب وان هەمی کیتابێن وی بۆ پێغەمبەرێن خۆ هنارتین. هەچییێ باوەرییێ ب خودێ و ب فریشتەیێن وی یێن خودان قەدر و ب کیتابێن وی هنارتین هیدایەت بۆ خەلکی و ب پێغەمبەرێن وی هلبژارتین دا پەیامێن وی بگەهینن و ب ڕۆژا دویماهییێ یا مرۆڤ تێدا پشتی مرنێ بۆ حسێبێ ڕادبن نەئینیت، ب ڕاستی ئەو ژ دینی دەرکەڤت و دویراتییەکا دویر ئەو ژ ڕێکا حەقییێ دویر کەڤت)). [النساء:136]. دیسان خودێ دبێژیت:

{نَزَّلَ عَلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَأَنزَلَ التَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ (3) مِن قَبْلُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ الْفُرْقَانَ ۗ إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ ذُو انتِقَامٍ (4) }

ئانکو: ((وی قورئانا چ گومان تێدا نە هەی ب حەقی بۆ تە ئینایە خوارێ، کیتاب و پێغەمبەرێن بەری خۆ ڕاستگۆ دەرتێخیت، بەری ئینانەخوارا قورئانێ وی تەورات و ئنجیل ژی ئینابوونە خوارێ 3))

دا بەرێ تەقواداران پێ بدەتە باوەرییێ و تشتێ مفایێ دین و دونیایا وان تێدا، وی ئەو تشت ئیناخوارێ یێ حەقییێ ژ نەحەقییێ جودا دکەت. هندی ئەون یێن باوەری ب وان ئایەتێن خودێ یێن هاتینە خوارێ نەئینای، عەزابەکا مەزن بۆ وان هەیە. خودێ یێ زالە کەس نەشێتێ، تۆلێ ژ وی دستینیت یێ باوەرییێ ب نیشانێن وی نەئینیت (4) )). [آل عمران:3-4]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ }

ئانكو: ((پێغەمبەری باوەری ب وێ ئینایە یا بۆ وی ب وەحی ژ نیك خودایێ وی هاتی و خودان باوەران ژی باوەری ئینایە و كار ب قورئانا مەزن كرییە، هەمییان باوەری ب خودێ ئینایە كو خودایەكێ خودان سالۆخەتێن مەزن و تەمامە و كو خودێ فریشتەیێن ب قەدر هەنە و كو وی كتێب یێن ئینباینە خوارێ و پێغەمبەر بۆ خەلكی هنارتینە، ئەم باوەرییێ ب هندەك ژ وان نائینین و كوفرێ ب هندەكان بكەین، بەلكی ئەم باوەرییێ ب وان هەمییان دئینین. پێغەمبەری و خودان باوەران گۆت: خودایێ مە، مە گوهـ ل وێ بوو یا تە ب وەحی هنارتی، مە گوهدارییا وێ هەمییێ كر، مە هیڤییە ل مە ببۆری، چونكی تویی یێ تە ئەم ب قەنجییێن خۆ ب خودان كرین، زڤڕینا مە بۆ نیك تە ب تنێیە)). [البقرة:285]. كا چاوا خودێ گۆتییە:

{ قُلْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ أُنزِلَ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ}

ئانكو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە وان: مە باوەری ب خودێ ئینایە و گوهداری كرییە، ڤێجا ژ وی پێڤەتر مە چ خودا نینن، و ژبلی وی ئەم پەرستنا كەسێ دی ناكەین، مە باوەری ب وێ وەحییێ ئینایە یا خودێ ل سەر مە ئینایە خوارێ، و ب وێ یا ل سەر خۆشتڤییێ خودێ ئیبراهیمی، و هەر دو كوڕێن وی ئیسماعیلی و ئیسحاقی و نەڤییێ وی یەعقووبێ كوڕێ ئیسحاقی، هاتییە خوارێ و ب وێ یا ل سەر ئەسباتان هاتییە خوارێ - وئەو ئەو پێغەمبەر بوون یێن د ناڤ هەر دووازدە ئویجاخێن ئسرائیلییان دا ژ عەیالێ یەعقووبی هاتینە هنارتن - و ب وێ یا بۆ مووسای و عیسای ژ تەوراتێ و ئنجیلێ هاتییە خوارێ، و ب وێ یا خودێ بۆ پێغەمبەرێن خۆ ئینایە خوارێ، ئەم باوەرییێ ب وێ هەمییێ دئینین و چ جوداهییێ نائێخینە د ناڤبەرا ئێك ژ واندا، ئەم د فەرمانا وی ب تنێ داینە، گوهدارییا وی دكەین و شاهدەییێ ب خوداینییێ و پەرستنێ بۆ وی ددەین)). [آل عمران:84]

چار: باوەری ئینان ب هەمی پێغەمبەر و هنارتییێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، پێدڤییە مە باوەری ب هەمی پێغەمبەران و هنارتییێن خودێ (سلاڤ لێ بن) هەبیت و مە باوەری هەبیت كو هەمی یێن ژ دەڤ خودێ هاتینە هنارتن و پەیام و دین و شەریعەتێ خودێ دگەهیننە مللەتێن خۆ، خودێ دبێژیت:

{ قُولُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَا أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ }

ئانكو: ((هوین بێژنه جوهی و فەلان: مە باوەری ب خودایێ ئێکانە ئینایە و ب وێ یا بۆ مە هاتییە خوارێ ژ وێ قورئانا خودێ ب وەحی بۆ پێغەمبەرێ خۆ هنارتی، ب وێ یا بۆ ئیبراهیم و ئیسماعیلی و ئیسحاقی و یەعقووبی و نەڤییێن وی هاتییە خوارێ و ب وێ یا بۆ مووسای و عیسای و پێغەمبەران هەمییان ژ نیك خودایێ وان ب وەحی هاتی، ئەم د باوەرییێدا چ جوداهیێ د ناڤبەرا واندا ناكەین، ئەم ب گوهدارییێ و پەرستنێ تەسلیمی وی بووینە)). [البقرة:136]. خودایێ مەزن دبێژیت:

{ آمَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ آمَنَ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِ ۚ وَقَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ }

ئانكو: ((پێغەمبەری باوەری ب وێ ئینایە یا بۆ وی ب وەحی ژ نیك خودایێ وی هاتی و خودان باوەران ژی باوەری ئینایە و كار ب قورئانا مەزن كرییە، هەمییان باوەری ب خودێ ئینایە كو خودایەكێ خودان سالۆخەتێن مەزن و تەمامە و كو خودێ فریشتەییێن ب قەدر هەنە و كو وی كتێب یێن ئینایینە خوارێ و پێغەمبەر بۆ خەلكی هنارتینە، ئەم باوەرییێ ب هندەك ژ وان نائینین و كوفرێ ب هندەكان بكەین، بەلكی ئەم باوەرییێ ب وان هەمییان دئینین. پێغەمبەری و خودان باوەران گۆت: خودایێ مە، مە گوهـ ل وێ بوو یا تە ب وەحی هنارتی، مە گوهدارییا وێ هەمییێ كر، مە هیڤییە ل مە ببۆری، چونكی تویی یێ تە ئەم ب قەنجییێن خۆ ب خودان كرین، زڤڕینا مە بۆ نیك تە ب تنێیە)). [البقرة:285]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ قُلْ آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ عَلَيْنَا وَمَا أُنزِلَ عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَالنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ }

ئانكو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە وان: مە باوەری ب خودێ ئینایە و گوهداری كرییە، ڤێجا ژ وی پێڤەتر مە چ خودا نینن، و ژبلی وی ئەم پەرستنا كەسێ دی ناكەین، مە باوەری ب وێ وەحییێ ئینایە یا خودێ ل سەر مە ئینایە خوارێ، و ب وێ یا ل سەر خۆشتڤییێ خودێ ئیبراهیمی، و هەر دو كوڕێن وی ئیسماعیلی و ئیسحاقی و نەڤییێ وی یەعقووبێ كوڕێ ئیسحاقی، هاتییە خوارێ و ب وێ یا ل سەر ئەسباتان هاتییە خوارێ - وئەو ئەو پێغەمبەر بوون یێن د ناڤ هەر دووازدە ئویجاخێن ئسرائیلییان دا ژ عەیالێ یەعقووبی هاتینە هنارتن - و ب وێ یا بۆ مووسای و عیسای ژ تەوراتێ و ئنجیلێ هاتییە خوارێ، و ب وێ یا خودێ بۆ پێغەمبەرێن خۆ ئینایە خوارێ، ئەم باوەرییێ ب وێ هەمییێ دئینین و چ

جوداهییێ نائێخینه د ناڤبەرا ئێك ژ واندا، ئەم د فەرمانا وی ب تنێ داینه، گوهدارییا وی دکەین و شاهدەییێ ب خودایناییێ و پەرستنێ بۆ وی ددەین)). [آل عمران:84].

هەروەسا دڤێت باوەری ب پێغەمبەرێ دویماهیكێ ژی بهێته ئینان كو ئەو ژی موحەممەده پێغەمبەرێ خودێ و دویماهیكێ هەمی پێغەمبەر و هنارتییان (صەلات و سەلامێن خودێ ل سەر هەمییان بن). خودێ دبێژیت:

{ إِذۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ لَمَآ ءَاتَيۡتُكُم مِّن كِتَٰبٖ وَحِكۡمَةٖ ثُمَّ جَآءَكُمۡ رَسُولٞ مُّصَدِّقٞ لِّمَا مَعَكُمۡ لَتُؤۡمِنُنَّ بِهِۦ وَلَتَنصُرُنَّهُۥۚ قَالَ ءَأَقۡرَرۡتُمۡ وَأَخَذۡتُمۡ عَلَىٰ ذَٰلِكُمۡ إِصۡرِيۖ قَالُوٓاْ أَقۡرَرۡنَاۚ قَالَ فَٱشۡهَدُواْ وَأَنَا۠ مَعَكُم مِّنَ ٱلشَّٰهِدِينَ}

ئانكو: ((و تو - ئەی موحەممەد - ل بیرا خۆ بینه دەمێ خودێ پەیمانا موكوم ژ هەمی پێغەمبەران وەرگرتی: ئەگەر من كیتاب و كاربنەجهی دا هەوە، پاشی پێغەمبەرەك ژ نیك من بۆ هەوە هات، ڕاستگۆییا وێ یا د گەل هەوە دیار بكەت، هوین دێ باوەرییێ پێ ئینن و پشتەڤانییا وی كەن. ڤێجا هەوە ئەو پەیمان بنەجهـ كر وئعتراف پێ كر؟ وان گۆت: مە ئعتراف كر، وی گۆت: پا دێ هندەك ژ هەوە بلا شاهدەییێ ل سەر هندەكان بدەن، شاهدەییێ بۆ ئوممەتێن خۆ ژی ب ڤێ چەندێ بدەن، ئەز د گەل هەوە ژ شاهدانم ل سەر هەوە و ل سەر وان. ئەڤ چەنده هندێ دگەهینیت كو خودێ پەیمان ژ هەر پێغەمبەرەكی وەرگرتییه كو باوەرییێ ب موحەممەدی - سلاڤ لێ بن - بینیت و پەیمان ب وێ چەندێ ژ مللەتێن پێغەمبەران وەرگرتییه)). [آل عمران:81]

ئیسلام واجب دكەت كو باوەری ب هەمی پێغەمبەران بهێته ئینان بێی جۆداهی و واجب دكەت كو دڤێت باوەری ب دویماهیك پێغەمبەر ژ وان ژی بهێته ئینان كو ئەو ژی موحەممەد پێغەمبەره (صلى الله عليه وسلم)، خودێ دبێژیت:

{قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ حَتَّىٰ تُقِيمُوا التَّوْرَاةَ وَالْإِنجِيلَ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ }

ئانكو: ((تو بێژه جوهی و فەلان: هندی هوین كاری ب وێ نەكەن یا كو د تەوراتێ و ئنجیلێدا هاتی، ب وێ یا موحەممەد بۆ هەوە پێ هاتی، هەوە چ بار و پشك د دینیدا نابیت)). [المائدة:68].

هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَاءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا اللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْئًا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ }

ئانكو: ((تو بێژە خودانێن كیتابێ: وەرن دا ئەم و هوین پێكڤە پێگیرییێ ب پەیڤەكا ڕاست و دورست بكەین: كو عەبدینییا خودێ ب تنێ بكەین، چ تشتەكی ژ صەنەم و خاچ و خوداوەندان بۆ وی نەكەینە هەڤپشك، هندەك ژ مە هندەكان ژ بلی خودێ بۆ خۆ نەكەنە خودا. ڤێجا ئەگەر وان پشت دا ڤێ گازییا باش، هوین - گەلی خودان باوەران - بێژنە وان: هوین شاهدەیییێ بۆ مە بدەن كو ئەم موسلمانین مە عیبادەت ب تنێ بۆ خودایێ خۆ كرییە. گازیكرن بۆ ڤێ پەیڤا ڕاست كانێ چاوا بۆ جوهی و فەلان دهێتە ئاراستەكرن وەسا بۆ یێن وەكی وان ژی دهێتە ئاراستەكرن)). [آل عمران:64].

و هەر كەسێ باوەرییێ ب پێغەمبەرەكێ ب تنێ نەئینیت و كوفرییێ پێ بكەت؛ ئەڤە وی كوفری ب هەمی پێغەمبەران كر (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، ژ بەر هندێ ژی خودێ بۆ مە بەحسێ وی حوكمی دكەت ئەوێ ل سەر مللەتێ نووحی (سلاڤ لێ بن) دایی كو دبێژیت:

{ كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ }

ئانكو: ((مللەتێ نووحی درەو ب پەیاما پێغەمبەرێ خۆ كر، ڤێجا ب ڤێ چەندێ وان درەو ب هەمی پێغەمبەران كر)). [الشعراء:105]. و یا زانایە كو نوح ( سلاڤ ل سەر بن ) چ پێغەمبەر (رەسول) بەری وی نەهاتبوون بەلێ دگەل ڤێ چەندێ ژی دەمێ مللەتێ وی ئەو ب درەوین داناى ئەڤە هەر وەكی وان هەمی پێغەمبەر ب درەوین داناین ، چونكی گازی و ئارمانجا وان هەمییان ئێكە

پێنج: باوەری ئینان ب ڕۆژا دویماهیكێ كو ئەو ژی ڕۆژا قیامەتێیە، ل دویماهیكا ڤێ ژیانا دونیایێ خودێ دێ فەرمانێ ل مەلائیكەت ئسرافیلی (سلاڤ لێ بن) كەت، ئەو ژی دێ پفكەتە بووقێ، ب پفكرنا ئێكێ هەمی تشتێن خودێ حەز ل سەر هەبیت دێ ژ هشێن خۆ چن و مرن، خودێ دبێژیت:

{ وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَصَعِقَ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَمَن فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَن شَاءَ اللَّهُ ۖ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ }

ئانكو: ((و د (بۆری) یێ دا هاتەلێدان ڤێجا هەر كەسەكێ ل ئەسمانان و ئەردی مر، ئەو تێ نەبیت یێ خودێ حەز نەكربیت بمریت، پاشی دووبارە مەلائیكەتی بڤكرێ دا چێكری هەمی بۆ حسێبێ جارەكا دی بەرامبەر خودایێ خۆ ڕابینەڤە، ڤێجا هنگی ئەو ژ گۆڕێن خۆ ڕادبن و بەرێ خۆ ددەنێ كانێ خودێ دێ چ ئینیتە سەری)). [الزمر:68]. و ئەگەر هندی تشتەكێ خودێ حەز ل سەر هەبیت ل ئەرد و ئەسمانان ژ ناڤ چوو و مر، وی دەمی خودێ دێ ئەرد و ئەسمانان وەرپێچیت، وەكی د ڤێ گۆتنێدا خودێ دبێژیت:

{يَوْمَ نَطْوِي السَّمَاءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَا أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُ ۚ وَعْدًا عَلَيْنَا ۚ إِنَّا كُنَّا فَاعِلِينَ }

ئانكو: ((رۆژا ئەم ئەسمانی وەسا دپێچین وەکی بەرپەر ب وی تشتێ یێ تێدا هاتییە نڤیسین دهێتە پێچان، ئەم وێ رۆژێ خەلکی ب وی رەنگی رادکەینەڤە یێ مە جارا ئێکێ ئەو پێ ژ دایکێن وان داین، ئەوا هە ئەو سۆزا خودێیە یا دێ هەر هێت، مە ب حەقییێ سۆز پێ دایە، هندی ئەمین هەردەم ئەم وێ دکەین یا ئەم سۆزێ پێ ددەین)). [الأنبياء:104]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ وَالْأَرْضُ جَمِيعًا قَبْضَتُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَالسَّمَاوَاتُ مَطْوِيَّاتٌ بِيَمِينِهِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ }

ئانكو: ((و ڤان بوتپەرێسان خودێ ب دورستی مەزن نەکرییە وەکی ئەو یێ ژ هەژی؛ چونکی وان د گەل وی پەرستنا وی تشتی کر یێ نە مفای و نە زیانێ نەگەهینیت، ڤێجا وان ئەو ئافراندی ئینا رێزا ئافراندەری، ئەوێ ژ شیانا خۆ یا مەزن رۆژا قیامەتێ ئەدری هەمییێ ب مستەکێ دگریت، و ئەسمان د دەستێ وی یێ راستێدا دپێچاینە، خودێ یێ پاك و پیرۆز بیت ژ وێ شرکا ئەڤ بوتپەرێسە پێ دکەن. ئەڤ ئایەتە دەلیلە ل سەر هەبوونا مستێ و دەستێ راستێ و پێچانێ بۆ خودێ ب رەنگەکێ بابەتی وی بیت، بێی چاوانییەك یان وەکهەڤییەك بۆ بهێتە دەسنیشانکرن)). [الزمر:67]. و پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((ل رۆژا قیامەتێ خودایێ مەزن دێ ئەسمانان پێچیت، پاشی دێ ب دەستێ خۆ یێ راستێ هەلگریت، پاشی دێ بێژیت: ئەزم شاهـ و مەلك ، ئەوێن زۆرداری دکر ل کیڤەنە؟ ئەوێن خۆ مەزن دکر ل کیڤەنە؟ پاشی دێ ئەردان ژی ب دەستێ خۆ یێ چەپێ پێچیت و پاشی دێ بێژیت: (ئەزم شاه و مەلك، ئەوێن زۆرداری دکر ل کیڤەنە؟ ئەوێن خۆ مەزن دکر ل کیڤەنە؟)). (رواه مسلم.

پاشی خودێ دێ فەرمانێ ل مەلائیکەتی کەت، ئەو ژی جارەکا دی دێ پفکەتە شاخی، ڤێجارێ هەمی چێکری دێ ژ قەبرێن خۆ رابنەڤە و دێ بەرێ خۆ دەنێ کانێ خودێ دێ چ ئینیتە سەری، خودێ دبێژیت:

{ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنظُرُونَ}

ئانكو: (( پاشی دووبارە مەلائیکەتی بڤکرێ دا چێکری هەمی بۆ حسێبێ جارەکا دی بەرامبەر خودایێ خۆ رابینەڤە، ڤێجا هنگی ئەو ژ گۆرێن خۆ رادبن و بەرێ خۆ ددەنێ کانێ خودێ دێ چ ئینیتە

سەرى)). [الزمر:68]. ڤێجا دەمێ خودێ هەمى چێكرى ژ قەبران ڕاكرنەڤە، دێ بەرێ وان دەتە جهێ حەشرێ دا لێپرسینێ د گەل بكەت، خودێ دبێژیت:

{يَوْمَ تَشَقَّقُ الْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ}

ئانكو: ((ڕۆژا ئەرد ڤەدبیت و مرى ب لەز ژێ دەردكەڤن و د گازییا گازیكەرى دچن، ئەو كۆمكرنا ل حەشرێ بۆ حسێبێ ل بەر مە یا ب ساناهییە)). [ق:44]. دیسان خودێ دبێژیت:

{يَوْمَ هُم بَارِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ مِنْهُمْ شَيْءٌ ۚ لِّمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۖ لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ }

ئانكو: ((ڕۆژا قیامەتێ چێكرى هەمى بەرامبەر خودایێ خۆ ئاشكەرا دبن، تشتەك ژ وان و ژ كارێ وان د دونیایێدا كرى ل بەر خودێ بەرزە نابیت، خودێ دبێژیت: ملك و ڕێڤەبرنا كارى ئەڤرۆ یا كێیە؟ ئەو ب خۆ دێ بەرسڤا خۆ دەت: یا وى خودایییە یێ كو د ناڤ و سالۆخەت و كریارێن خۆ دا یێ ئێكانە، یێ ب سەرڤەهاتى ئەوێ هەمى چێكرى ئێخستینە بن دەستێ خۆ)). [غافر:16]. د ڤێ ڕۆژێدا خودێ دێ حسێب و لێپرسینێ د گەل هەمى مرۆڤان كەت و هەر كەسێ زۆرداری كربیت دێ مافێ وى كەسێ زۆرى لێ هاتییە كرن ژ وى زۆرداری هێتە وەرگرتن و هەر مرۆڤەك ژى ل دویڤ كریارێن خۆ دێ هێتە جزادان، خودێ دبێژیت:

{ الْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ الْيَوْمَ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ}

ئانكو: ((ئەڤرۆ خێرا هەر نەفسەكێ ل دویڤ كریارا وێ د دونیایێدا كرى ژ باشى و خرابییێ دێ هێتەدان، ئەڤرۆ چ زۆرداری ل كەسێ ناهێتەكرن كو خێرێن وى بهێنە كێمكرن یان گونەهێن وى بهێنە زێدەكرن. هندى خودێیە یێ حسێب سڤكە، ڤێجا هوین نەبێژن ئەو ڕۆژ گیرۆ بوو؛ چونكى ئەو یا نێزیكە)). [غافر:17]. و خودێ دبێژیت:

{إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۖ وَإِن تَكُ حَسَنَةً يُضَاعِفْهَا وَيُؤْتِ مِن لَّدُنْهُ أَجْرًا عَظِيمًا}

ئانكو: ((هندى خودێیە تەمەت دندكەكا هویر ژى خێرا كەسێ ژێ كێم ناكەت، خو ئەگەر سەنگێ باشییا وى تەمەت زەرەكێ بیت خودێ دێ بۆ وى مەزن و زێدە كەت و ژ قەنجییا خۆ هێشتا دێ دەتێ و

ژ نیك خۆ خێرەكا مەزن كو بەحەشتە دێ دەتێ)). [النساء:40]. هەروەسا خودێ دبێژیت: ((ڤێجا (هەچییێ هندی گرانییا مێرییەكا بچویك باشی كربن، ئەو ل ئاخرەتێ خێرا خۆ دێ بینیت (7

وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُ (8)}

و هەچییێ هندی گرانییا مێرییەكا بچویك خرابی كربن، ئەو ل ئاخرەتێ جزایێ خۆ دێ بینیت)).
:[الزلزلة:7 - 8]. هەروەسا خودێ دبێژیت

{ وَنَضَعُ الْمَوَازِينَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ الْقِيَامَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا ۖ وَإِن كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَاسِبِينَ}

ئانكو: ((و خودێ تەرازییا ب دادی بۆ حسێبێ ل ڕۆژا قیامەتێ ددانیت، ئەو زۆرداریێ نە ل ڤان و نە ل كەسێ دی ناكەت، ئەگەر خۆ هندی دندكەكێ ژی خودانی باشی یان خرابی كربیت دێ حسێبا وی [بۆ هێتە دان. خودێ بەسە كو كریارێن بەنییێن خۆ بهژمێریت و جزایێ وان سەرا بدەت)). [الأنبياء:47

و پشتی ڕابوونا ژ قەبران و لێپرسین و حسابێ، دێ جزادان هێت، ڤێجا هەر كەسێ باشی كربن دێ قەنجییێن بەردەوام بۆ وی هەبن كو چ جاران ب دویماهیك ناهێن و دێ هەروهەر مینن، بەلێ هەر :كەسێ خرابی و كوفری كربن؛ دێ عەزاب و نەخۆشی بارا وی بن، خودێ دبێژیت

{ الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ (56) وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ (57) }

ئانكو: ((ملك و دەسهەلاتداری د ڤێ ڕۆژێدا بۆ خودێ ب تنێیە، ئەوە یێ حوكمی د ناڤبەرا خودان باوەر و كافراندا دكەت. ڤێجا ئەوێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی ئینای و كریارێن چاك كرین، (خۆشییا بەردەوام د بەحەشتاندا بۆ وان هەیە (56

و ئەوێن كوفر ب تەوحیدا خودێ كری و پێغەمبەرێ وی درەوین دەرێخستی و باوەری ب ئایەتێن قورئانێ نەئینای، ئەوان عەزابەكا ئەو پێ ڕەزیل و شەرمزار ببن د جەهنەمێدا بۆ وان هەیە (57))). [الحج:56-57]. و ئەم دزانین كو ئەگەر ژیانا دونیایێ ب تنێ هەبا و ئەو دویماهیك بایە؛ وی دەمی دا :ژیان و هەبوون هەمی بیتە تشتەكێ بێ ڕامان و بێ ئارمانج، خودێ دبێژیت

{ أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ }

ئانكو: ((ئەرێ ڤێجا هەوە - گەلی چێكرییان - هزركربوو هەما مە ژ قەستا هوین ئافراندینە، نە ئەم چ فەرمانان ل هەوە دكەین و نە هەوە ژ چ تشتان ددەینە پاش، كو هوین ل ئاخرەتێ بۆ حسێب و جزادانێ نازڤڕنە نيك مە؟)). [المؤمنون:115].

شەش: باوەری ئینان ب قەزا و قەدەرێ كو ئەو ژی ئەڤەیە مە باوەری هەبیت كو خودێ هەر تشتەكێ د ڤی گەردوونیدا ڕویدای و چێبووی و نوكە چێدبیت و دێ چێببیت دزانی و خودێ ئەڤ تشتە هەمی نڤیسیبوو بەری ئەو ئەرد و ئەسمانان ب ئافرينیت، خودێ دبێژیت:

{ وَعِندَهُ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَا إِلَّا هُوَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي ظُلُمَاتِ الْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ إِلَّا فِي كِتَابٍ مُّبِينٍ }

ئانكو: ((و كليلێن غەیبێ ئانكۆ: یێن گەنجینەیێن تشتێ نـەبەرچاڤ، ل نيك خودێنە، ژ وی پێڤەتر كەس پێ نزانیت و ژ وان: زانینا دەمێ قیامەتییە و هاتنا بارانییە و تشتێ د مالبچویكان دایە و كرنا كارێ ل پاشەڕۆژێیە و جهێ مرنا مرۆڤییە، ئەو هەر تشتەكێ ل هشكاتی و دەریایێ دزانیت و بەلگەك ژ دارەكێ ناوەریێت ئەگەر ئەو پێ نەزانیت، ڤێجا هەر دندكەكا د ئەردیدا ڤەشارتی، و هەر تەڕاتی و هشكاتییەكا هەبیت، د كیتابەكا ئاشكەرادا یا هاتییە بنەجهكرن)). [الأنعام:59]. و دڤێت مە باوەری هەبیت كو زانینا خودێ دۆر ل هەمی تشتان گرتییە، خودێ دبێژیت:

{اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ وَمِنَ الْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ يَتَنَزَّلُ الْأَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ اللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ شَيْءٍ عِلْمًا}

ئانكو: ((خودێ ب تنێیە یێ حەفت ئەسمان ئافراندین، و ژ ئەردی ژی حەفت ئافراندین، وی فەرمان ب وێ ئینایە خوارێ یا وی بۆ پێغەمبەرێن خۆ هنارتی و ب وێ یا ئەو د ناڤبەرا ئەسمانان و ئەردیدا خەلكی پێ ب ڕێڤە دبەت؛ دا هوین - گەلی مرۆڤان - بزانن كو خودێ ل سەر هەر تشتەكی یێ خودان شیانە چ تشت ل بەر وی ئاسێ نابیت و كو خودێ ب زانینێ دۆر ل هەر تشتەكی گرتییە، ڤێجا تشتەك ژ بن زانین و شیانا وی دەرناكەڤیت)). [الطلاق:12]. و دڤێت مە باوەری هەبیت كو هەر تشتەكێ د ڤی گەردوونیدا ڕویدای و چێبووی، ئەو خودێ ڤیایە و حەز ل سەر چێبوونا وی هەبوویە و ئەگەرێن پەیدابوونا وی ژی ب ساناهی لێكرینە، خودێ ل دۆر ڤێ چەندێ ژی دبێژیت:

{الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهُ تَقْدِيرًا }

ئانكو: ((ئەو خودايێ مولكێ ئەسمانان و ئەردى يێ وييە، وى چ زارۆك بۆ خۆ نەداينە، چ هەڤپشك ژى وى د مولكێ خۆدا نەبووينە، ئەوە يێ هەر تشتەكێ هەى ئافراندى و ب ئافراندنەكا بابەتى هەر ئێكى بيت وى ل دويڤ حكمەتا خۆ و بێ كێماسى ئەو ئافراند)). [الفرقان:2]. وى د ڤێ چەندێ ژيدا كاربنەجهييەكا مەزن هەيە كو مرۆڤ نەشێن دۆرێ ل ڤێ حيكمەت و كاربنەجهييێ بگرن و بزانن، خودێ دبێژيت:

{حِكْمَةٌ بَالِغَةٌ ۖ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ}

ئانكو: ((ئەڤ قورئانە يا كو بۆ وان هاتى حكمەتەكا گەلەكا مەزنە، ڤێجا ما ترساندن دێ چ مفاى گەهيننە وى مللەتێ پشت دايێ و درەو پێ كرى؟)). [القمر:5]. هەروەسا خودێ دبێژيت:

{وَهُوَ الَّذِي يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ وَلَهُ الْمَثَلُ الْأَعْلَى فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ}

ئانكو: ((و خودێ ب تنێيە يێ خەلكى ژ چونەيێ دئافرينت پاشى پشتى مرنێ وان دووبارە زێندى دكەت، دوبارەكرنا ئافراندنا خەلكى پشتى مرنێ ل بەر خودێ ب ساناهيترە ژ ئافراندنا وان بۆ جارا ئێكێ، ئەو ب خۆ هەردوو ل بەر وى ب ساناهينە. سالۆخەتا بلندتر د هەر تشتەكيدا يا ئەو پێ بهێتە سالۆخدان بۆ وييە، چ تشتەك وەكى وى نينە، ئەوە گوهدێرێ بينەر. ئەوە زالێ كەس نەشێتێ، يێ كاربنەجهـ د گۆتن و كريارێن خۆدا و د رێڤەبرنا خەلكيدا)). [الروم:27]. خودايێ مەزن خۆ ب كاربنەجهييێ سالۆخەتكر و ناڤێ خۆ كره (حەكيم) ئەوێ كار بنەجهـ، ڤێجا خودێ گۆت:

{شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَائِكَةُ وَأُولُو الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ ۚ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ}

ئانكو: ((خودێ شاهدەيى دايە كو ئەو ب تنێ خودايە، وى شاهدەييا فريشتە و زانايان ژيدا د گەل شاهدەييا خۆ، ل سەر مەزنترين تشتێ شاهدەيى بۆ دهێتەدان: كو تەوحيد و پێ ڕابوونا وييە ب دادييێ، ژ وى پێڤەتر چ خودا نينن، يێ زالە چ تشتەكێ وى بڤێت ل بەر وى ئاسێ نابيت، د گۆتن و كريارێن خۆدا

یێ کاربنەجهە)). [آل عمران:18]. دیسان خودێ بۆ مە بەحسێ عیسایی (سلاڤ لێ بن) دکەت کو ل ڕۆژا قیامەتێ دێ د گەل خودێ ئاخڤیت و بێژیتێ:

{إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِن تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ}

ئانکو: ((ئەی خودا ئەگەر تو وان عەزاب بدەی ئەو بەنییێن تەنە و ئەگەر تو ب ڕەحما خۆ گونەهێ بۆ وی ژێ ببەی یێ خۆ هێژای گونەهـ ژێبرنێ کری، هندی تویی تویی زالێ کاربنەجهـ)). [المائدة:118]. کا چاوا خودێ گۆتە مووسای (سلاڤ لێ بن) دەمێ گازی وی کری و ئەو ل دەڤ چیایێ طور بوو:

{يَا مُوسَىٰ إِنَّهُ أَنَا اللَّهُ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ}

ئانکو: ((ئەی مووسا هندی ئەزم ئەز ئەو خودامە یێ هێژای پەرستنێ، زالێ ب سەرڤەهاتی، یێ کاربنەجهـ د ڕێڤەبرنا بەنییێن خۆدا)). [النمل:9].

هەروەسا خودێ قورئانا مەزن و پیرۆز ب کاربنەجهییێ (حیکمەت) سالۆخەتکر، خودێ دبێژیت:

{الر ۚ كِتَابٌ أُحْكِمَتْ آيَاتُهُ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ خَبِيرٍ}

ئانکو: (((الر) . ئەڤ کیتابە یا کو خودێ بۆ موحەممەدی هنارتی ئایەتێن وێ ژ کێماسی و خەلەتییان دپاراستینە، پاشی ب ئەمر و نەهی و دیارکرنا حەلالی و حەرامی ژ لایێ خودێڤە یێن هاتینە ئاشکەراکرن، ئەو خودایێ کاربنەجهـ د ڕێڤەبرنا کاراندا، یێ شارەزا د دویماهییا کاراندا)). [هود:1]. و خودێ دبێژیت:

{ ذَٰلِكَ مِمَّا أَوْحَىٰ إِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ الْحِكْمَةِ ۗ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتُلْقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومًا مَّدْحُورًا}

ئانکو: ((ئەڤ ئەحکامێن مە ئاشکەرا کرین و فەرمان پێکرنا ب کارێن باش و پاشڤەلێدانا ژ ئەخلاقێن خراب، ژ وێ وەحییێیە یا مە بۆ تە هنارتی - ئەی موحەممەد -. تو - ئەی مرۆڤ - چ شریکان بۆ خودێ د پەرستنێدا نەدانە، ئەگەر دێ هێیە هاڤێتن د ئاگرێ جەهنەمێدا، تو ب خۆ و خەلك ژی دێ لۆمەی تەکەن، و ژ هەر خێرەکێ تو دێ یێ دەرکری بی)). [الإسراء:39].

**پێغەمبەرێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) د گەهاندنا وی تشتێ ئەو ژ دەڤ خودێ دگەهینن د بێ خەلەتینە (د مەعصومن)، هەروەسا د وی تشتی ژیدا د بێ خەلەتینە یێ دژی ئەقلی بیت یان ڕەوشتێ ساخلەم قەبویل نەکەت و پێ ڕازی نەبیت و ژ ڤێ چەندێ د پاراستینە، هەروەسا پێغەمبەر هاتینە ڕاسپاردن ب گەهاندنا فەرمانێن خودێ بۆ عەبدێن خودێ، دیسان پێغەمبەران تشتەك ژ تایبەتمەندییێن ڕبوبییەتێ یان ئولوهییەتێ ل دەڤ نینن، بەلکی ئەو ژی وەکی هەمی کەسێن دی مرۆڤن و خودێ وەحییێ بۆ فڕێدکەت و پەیامێن خۆ بۆ دئینیتە خوار.**

پێغەمبەرێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) د گەهاندنا وی تشتێ ئەو ژ دەڤ خودێ دگەهینن د بێ خەلەتینە (د مەعصومن)، چونکی خودێ باشترین چێکرییێن خۆ ژێدگریت دا پەیامێن وی بگەهینن، خودێ دبێژیت:

{اللَّهُ يَصْطَفِي مِنَ الْمَلَائِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ النَّاسِ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ}

ئانکو: ((خودایێ مەزن ژ فریشتەیان هندەك هنارتییان بۆ پێغەمبەرێن خۆ هەلدبژێریت و ژ مرۆڤان ژی پێغەمبەران هەلدبژێریت؛ دا پەیامێن وی بگەهیننە خەلکی، هندی خودێیە گوهدێرێ گۆتنێن بەنییێن خۆیە و هەر تشتەکێ هەی دبینیت)). [الحج:75]. دیسان دبێژیت:

{ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ}

ئانکو: ((هندی خودێیە ئادەم و نوح و بنەمالا ئیبراهیمی و بنەمالا عیمرانی هەلبژارت بوون، ئەو کربوونە چێترینێ خەلکێ زەمانێ وان)). [آل عمران:33]. کا چاوا ل جهەکێ دی دبێژیت:

{ قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّي ٱصۡطَفَيۡتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَٰتِي وَبِكَلَٰمِي فَخُذۡ مَآ ءَاتَيۡتُكَ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ}

ئانکو: ((خودێ گۆت: ئەی مووسا من ب پەیامێن خۆ بۆ وان مرۆڤێن تو بۆ هنارتی تو ل ناڤ مرۆڤان یێ هەلبژارتی و ب ئاخفتنا خۆ یا ئێکسەر د گەل تە، ڤێجا تو وێ فەرمانا من دایە تە بگرە و کاری پێ بکە و ببە ژ وان یێن شوکرا خودێ دکەن ژ بەر پەیاما خۆ یا وی دایە تە و کو ب تایبەتی د گەل تە ئاخڤتی)). [الأعراف:144]. و پێغەمبەرێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) دزانن کو ئەوا بۆ وان دهێتە خوار، وەحییا ئیلاهییە و ب چاڤێن خۆ دبینن دەمێ مەلائیکەت دهێنە خوار و وەحییێ د گەل خۆ دئینن، خودێ دبێژیت:

{ عالِمُ الْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِ أَحَدًا (26) إِلَّا مَنِ ارْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُ يَسْلُكُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ رَصَدًا (27) لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا رِسَالَاتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَيْءٍ عَدَدًا (28)}

ئانكو: ((و ئەو يێ زانایە ب تشتێ نەبەرچاڤ، ئەو كەسێ ژ بەنییێن خۆ ب غەیبا خۆ ئاگەهدار ناكەت (26)

ئەو تێ نەبیت یێ خۆ بۆ پێغەمبەرینییێ هەلبژارتی و پێ ڕازی بووی، ئەو وی ب هندەكێ ژ غەیبێ ئاگەهدار دكەت، ئەو ل بەر دەستێ وی پێغەمبەری و ل پشت وی هندەك مەلائیكەتان دهنێریت دا (ئەو وی ژ ئەجنان بپارێزن؛ دا ئەو چ گۆتنان ژ وی نەدزن و بۆ خێڤزانكان ببەن (27

دا پێغەمبەر بزانیت كو حالێ پێغەمبەرێن بەری وی ژی د گەهاندنێدا هەر یێ وەسا بوو و كو ئەو ژی وەكی وان ژ ئەجنان یێ هاتییە پاراستن و كو زانینا خودێ دۆرا ل هەر تشتەكێ ل نیك وان گرتی چ یێ ئاشكەرا بیت چ یێ ڤەشارتی، تشتەك ژ وان ل وی بەرزە نابیت، هەر تشتەكێ هەی وی هژمارتییە، چ ژێ ل وی بەرزە نابیت (28) )). [الجن:26-28]. و خودێ فەرمان ل وان كرییە ئەو پەیامێن وی بگەهینن، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ وَإِن لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ}

ئانكو: ((ئەی پێغەمبەر تو وەحییا خودێ یا كو بۆ تە ژ نیك خودایێ تە هاتییە خوارێ بگەهینە، ئەگەر تو تەخسیریێ د گەهاندنێدا بكەی كو تشتەكی ژێ ڤەشێری، ئەو تە پەیاما خودایێ خۆ نەگەهاند، خودێ پارێزەر و پشتەڤانێ تەیە ژ دوژمنێن تە و یا ل سەر تە ب تنێ گەهاندنە. هندی خودێیە وی سەرڕاست ناكەت یێ ژ ڕێكا حەق دەركەڤیت و باوەرییێ ب وێ نەئینیت یا بۆ تە ژ نیك خودێ هاتی)). [المائدة:67]. و دبێژیت:

{رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةُۢ بَعْدَ ٱلرُّسُلِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا}

ئانکو: ((من هندەك پێغەمبەر بۆ بەنیێن خۆ هنارتینە دا مزگینییێ ب قەنجیا من بدەنە وان و وان ژ عەزابا من بترسینن؛ دا پشتی هنارتنا پێغەمبەران مرۆڤان چ هێجەتەك نەمینیت. خودێ د مولکێ خۆدا .[یێ زال بوویە و د ڕێڤەبرنێدا یێ کاربنەجهـ بوویە)). [النساء:165

هەروەسا پێغەمبەرێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) گەلەك ژ خودێ دترسن و د گەهاندنا پەیاما خودێدا تشتەکی ل سەر وێ پەیامێ زێدە یان کێم ناکەن، خودێ دبێژیت:

{ وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيلِ (44) لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ (45) ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ الْوَتِينَ (46) فَمَا مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَاجِزِينَ (47)}

(ئانکو: ((و ئەگەر موحەممەدی تشتەکێ مە نەگۆتی ژ کیسێ مە گۆتبا (44

(ئەم دا وی ب هێز گرین و تۆلێ ژێ ڤەکەین (45

(پاشی ئەم دا ڕەها دلێ وی قەتینین (46

ڤێجا کەس ژ هەوە نەدشیا عەزابا مە ژ وی بدەتە پاش (47) )). [الحاقة:44-47]. ئبن کثیر (خودێ دلۆڤانییێ پێ ببەت) دبێژیت: (خودێ دبێژیت: {وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا} ئانکو: موحەممەد صلی الله علیه وسلم ئەگەر وەکی کەسێن دی ژ درەو و بێبەختی دبێژن تشتەکی ل سەر پەیامێ زێدە بکەت یان کێم بکەت یان تشتەکی ژ دەڤ خۆ بێژیت و بدەتە پال مە - و ئەو نەیێ هۆسایە و ڤێ چەندێ ناکەت - ، ئەگەر وی ئەڤ چەندە کربا؛ دا سزایەکێ بلەز ب سەر ویدا ئینین، ژ بەر هندێ خودێ گۆت: {لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ} ، دەربارەی ڕامانا وێ هاتییە گۆتن: ئانکو دا ب دەستێ خۆ یێ ڕاستێ تولێ ژ وی ڤەکەین، چونکی ئەو دەست بۆ گرتن و لێدانێ دژوارتر و بهێزترە. هەروەسا هاتییە گۆتن: دا ب دەستێ وی یێ ڕاستێ تولێ ژ وی ڤەکەین. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{وَإِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَى ٱبۡنَ مَرۡيَمَ ءَأَنتَ قُلۡتَ لِلنَّاسِ ٱتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيۡنِ مِن دُونِ ٱللَّهِۖ قَالَ سُبۡحَٰنَكَ مَا يَكُونُ لِيٓ أَنۡ أَقُولَ مَا لَيۡسَ لِي بِحَقٍّۚ إِن كُنتُ قُلۡتُهُۥ فَقَدۡ عَلِمۡتَهُۥۚ تَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِي وَلَآ أَعۡلَمُ مَا فِي نَفۡسِكَۚ إِنَّكَ أَنتَ عَلَّٰمُ ٱلۡغُيُوبِ . مَا قُلۡتُ لَهُمۡ إِلَّا مَآ أَمَرۡتَنِي بِهِۦٓ أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمۡۚ وَكُنتُ عَلَيۡهِمۡ شَهِيدٗا مَّا دُمۡتُ فِيهِمۡۖ فَلَمَّا تَوَفَّيۡتَنِي كُنتَ أَنتَ ٱلرَّقِيبَ عَلَيۡهِمۡۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٖ شَهِيدٌ}

ئانكو: ((و ل بیرا خۆ بینەڤە دەمێ خودێ ل ڕۆژا قیامەتێ گۆتی: ئەی عیسایێ كورێ مەریەمێ ئەرێ تە گۆتبوو مرۆڤان: من و دایكا من بۆ خۆ بكەنە خوداوەند ژبلی خودێ؟ وی خودایێ خۆ پاككر و بەرسڤ دا: بۆ من نابیت ئەز وێ بێژمە مرۆڤان یا حەق نەبیت، ئەگەر من ئەو گۆت بیت تە یا زانی؛ چونكی چ تشت ل بەر تە بەرزە نابیت، تو وی تشتێ د نەفسا مندا ڤەشارتی دزانی، ئەز وێ یا د نەفسا تەدا نزانم. هندی تویی تو ب هەر تشتەكێ ئاشكەرا و ڤەشارتی یێ پڕزانایی (116) من تشتەك نەگۆتییە وان ئەو تێ نەبیت یێ تە فەرمان پێ ل من كری كو ئەز بێژمە وان تەوحید و عیبادەتێ تە بكەن، هندی ئەز د ناڤ واندا ئەز ل سەر وی كارێ وان دكر و دگۆت شاهد بووم، دەمێ تە مانا من ل سەر عەردی ب دویماهی ئینای و تە ب ساخی ئەز بلندكریمە عەسمانی، تو بووی یێ ب حالێ وان ئاگەهدار، تو ل سەر هەمی تشتان شاهدی)). [المائدة:116-117].

و ژ قەنجییا خودێ ل سەر پێغەمبەرێن وی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) ئەڤەیە وی ئەو پێن بنەجهكرین د گەهاندنا پەیامێن خۆدا، خودێ دبێژیت:

{قَالَ إِنِّي أُشْهِدُ اللَّهَ وَاشْهَدُوا أَنِّي بَرِيءٌ مِمَّا تُشْرِكُونَ (54) مِنْ دُونِهِ فَكِيدُونِي جَمِيعًا ثُمَّ لَا تُنْظِرُونِ (55) إِنِّي تَوَكَّلْتُ عَلَى اللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمْ مَا مِنْ دَابَّةٍ إِلَّا هُوَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهَا إِنَّ رَبِّي عَلَى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ}

ئانكو: ((وی گۆتە وان: هندی ئەزم ئەز خودێ ل سەر گۆتنا خۆ دكەمە شاهد، ئەز هەوە ژی دكەمە شاهد كو ئەزێ بەریمە ژ وی تشتێ هوین بۆ خودێ دكەنە هەڤپشك (54) ڤێجا هوین و ئەو خوداوەندێن هەوە بۆ خۆ داناین ل خرابییا من بگەڕێن و زیانێ بگەهیننە من، هوین دەمەكێ كێم ژی خۆ گیرۆ نەكەن؛ ئەڤە ژ بەر هندێ بوو چونكی هوودی دزانی نە ئەو و نە خوداوەندێن وان نەشێن چ نەخۆشییێ بگەهیننە وی (55)

هندی ئەزم من یێ خۆ هێلایە ب هیڤییا خودێڤە خودایێ خۆ و خودایێ هەوە، ئەوە خودانێ هەر تشتەكی، خودان ڕحەك نینە ل سەر ڤی ئەردی ب ڕێڤە بچیت ئەگەر خودێ خودانێ وی نەبیت و ئەو د بن فەرمانا خودێدا نەبیت. هندی خودایێ منە یێ ل سەر ڕێكەكا ڕاست، ئانكو ئەو د حوكم و شریعەتێ خۆدا یێ دادكەرە)). [هود 54-56]. دیسان خودێ دبێژیت:

{وَإِن كَادُوا لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ الَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهُ ۖ وَإِذًا لَّاتَّخَذُوكَ خَلِيلًا (73) وَلَوْلَا أَن ثَبَّتْنَاكَ لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْئًا قَلِيلًا (74) إِذًا لَّأَذَقْنَاكَ ضِعْفَ الْحَيَاةِ وَضِعْفَ الْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا (75)}

ئانکو: ((و ب ڕاستی نێزیك بوو بوتپەرێس بەرێ تە ژ وێ قورئانێ وەرگێڕن یا خودێ بۆ تە ئینایە خوارێ؛ دا تو تشتەکێ دی ژبلی وی یێ مە بۆ تە هنارتی ژ کیسێ مە بێژی، ئەگەر تە وە کربا ئەو دا تە بۆ خۆ کەنە دۆستەکێ خۆشتڤی (73)

و ئەگەر مە تو ل سەر حەقییێ موکم نەکربای و ژ دویکەفتنا وان نەپاراست بای، نێزیك بوو پیچەکێ تو مەیلدارییێ بۆ وان بکە (74)

و ئەگەر پیچەکێ ژی تو ب لایێ وانڤە چووبای - ئەی موحەممەد -، هنگی ئەم دووجارکی وەکی عەزابا دونیایێ و دووجارکی وەکی عەزابا مرنێ ل ئاخرەتێدا دەینە تە؛ ژ بەر وێ قەنجییا تەمام یا مە دایە تە و زانینا تە یا تەمام، پاشی تو کەسێ نابینی پشتەڤانییا تە بکەت و عەزابا مە ژ تە پاشڤە لێ بدەت (75) )). [الإسراء:73-75]. ئەڤ ئایەتە و یێن بەری وێ ژی شاهد و دیدەڤان و بەڵگەنە ل سەر هندێ کو قورئان یا ژ دەڤ خودایێ هەمی جیهانان هاتییە خوارێ، چونکی ئەگەر ژ دەڤ موحەممەد پێغەمبەری صلى الله عليه و سلم بایە؛ وی ب چ ڕەنگان ئەڤ جۆرێ ئایەت و ئاخڤتنان نەدکرنە تێدا کو هەمی د ئاراستەکرینە بۆ وی.

و خودێ پێغەمبەرێ خۆ ژ خەلکی د پارێزیت، خودێ دبێژیت:

{ يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ بَلِّغْ مَا أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ ۖ وَإِن لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ رِسَالَتَهُ ۚ وَاللَّهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ }

ئانکو: ((ئەی پێغەمبەر تو وەحییا خودێ یا کو بۆ تە ژ نیك خودایێ تە هاتییە خوارێ بگەهینە، ئەگەر تو تەخسیرییێ د گەهاندنێدا بکەی کو تشتەکی ژێ ڤەشێری، ئەو تە پەیاما خودایێ خۆ نەگەهاند، خودێ پارێزەر و پشتەڤانێ تەیە ژ دوژمنێن تە و یا ل سەر تە ب تنێ گەهاندنە. هندی خودێیە وی سەرڕاست ناکەت یێ ژ ڕێکا حەق دەرکەڤیت و باوەرییێ ب وێ نەئینیت یا بۆ تە ژ نیك خودێ هاتی)). [المائدة:67]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ إِن كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُم مَّقَامِي وَتَذْكِيرِي بِآيَاتِ اللَّهِ فَعَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوا أَمْرَكُمْ وَشُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ اقْضُوا إِلَيَّ وَلَا تُنظِرُونِ }

ئانكو: ((و تو - ئەی موحەممەد - بەحسێ نووحی - سلاڤ لێ بن - د گەل مللەتێ وی بۆ كافرێن (مەكەهێ) بكە، دەمێ وی گۆتییە وان: ئەگەر مانا من د ناڤ هەوەدا و بیرئینانەڤەیا من بۆ هەوە ب ئایەت و بەلگەیێن خودێ ل سەر هەوە یا گران و مەزن بیت، من یێ خۆ هێلایە ب هیڤییا خودێڤە، ڤێجا هوین كارێ خۆ بكەن و گازی هەڤپشكێن خۆ بكەن، پاشی كارێ خۆ ل بەر خۆ ئاشكەرا بكەن و نەڤەشێرن، پاشی هوین وێ عەزابێ و نەخۆشییێ بدەنە بەر من یا هەوە دڤێت و هوین دانەكێ ب تنێ ژی ژ ڕۆژێ من نەڤەهێلن)). [یونس:71]. هەر دیسان خودێ بۆ مە بەحسێ گۆتنا مووسای (سلاڤ لێ بن) دكەت: ئانكو: ((مووسا و هاروونی گۆت: خودایێ مە هندی ئەمین ئەم دترسین ئەو لەزێ د جزادانا مەدا بكەت، یان خۆ ژ حەقییێ مەزنتر ببینیت ڤێجا حەقییێ ژ مە وەرنەگریت (45) خودێ گۆتە مووسا و هاروونی: هوین ژ فیرعەونی نەترسن؛ چونكی ئەز یێ د گەل هەوە من گوهـ ل ئاخڤتنا هەوە دبیت، ئەز كریارێن هەوە دبینم)). [طه:45-46]. ڤێجا خودێ دیاركر كو ئەو پێغەمبەرێن خۆ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) دپارێزیت ژ خرابییێن دوژمنێن وان، ڤێجا دەستێن وان ب خرابییێ ناگەهنە وان، دیسان خودایێ حەق ئەو ژی دیاركر كو ئەو وەحییا خۆ ژی د پارێزیت، ڤێجا نە تشتەك ل سەر دهێتە زێدكرن و نە تشتەك ژێ دهێتە كێمكرن، خودێ دبێژیت:

{إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ}

ئانكو: ((هندی ئەمین مە قورئان بۆ موحەممەد پێغەمبەری - سلاڤ لێ بن - یا ئینایە خوارێ، ئەم ب پاراستنا وێ ڕادبین دا چ لێ نەهێتە زێدەكرن و چ ژێ كێم نەبیت و چ ژێ نەهێتە بەرزەكرن)). [[الحجر:9].

پێغەمبەر ژی (سلاڤ لێ بن) ژ وی تشتی د پاراستی و دویرن (مەعصومن) یێ دژی ئەقلی یان ڕەوشتی بیت، خودایێ مەزن پەسنێن ڕەوشتێ پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی دكەت و دبێژیت:

{ وَإِنَّكَ لَعَلَى خُلُقٍ عَظِيمٍ}

ئانكو: ((و هندى تويى تو يێ ل سەر ئەخلاقەكێ مەزن، ئەو ئەخلاقێ وى يێ باش ئەوە يێ د قورئانێدا هاتى؛ چونكى پێگيرييا ب ئەخلاقێ قورئانێ سالۆخەتێ وى بوو)). [القلم:4]. ديسان ل دۆر وى دبێژيت:

{وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ}

ئانكو: ((و موحەممەد ئەوێ هوين دنياسن نە يێ دينە)). [التكوير:22]؛ ئەڤە ژى پێخەمەت وێ ئێكێ ئەڤ پێغەمبەرێن هەنێ (سلاڤ ل سەر بن) ب باشترين شێوە ب ئەركێ خۆ ڕابن و ڤێ پەيامێ ب جوانترين ڕەنگ بگەهينن، و پێغەمبەر هاتينە ڕاسپاردن ب گەهاندنا فەرمانێن خودێ بۆ عەبدێن وى و وان خۆ تشتەك ژ سالۆخەتێن ڕبوبييەتێ يان ئولوهييەتێ ل دەڤ نينن، بەلكى ئەو ژى وەكى هەمى كەسێن دى مرۆڤن و خودێ پەيامێن خۆ بۆ وان ئينانە خوار، خودێ دبێژيت:

{ قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِن نَّحْنُ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ وَمَا كَانَ لَنَا أَن نَّأْتِيَكُم بِسُلْطَانٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ}

ئانكو: ((و دەمێ پێغەمبەران گوهـ ل گۆتنا مللەتێن خۆ بووى گۆتنێ: ڕاستە ئەم ژى وەكى هەوە مرۆڤين وەكى هوين دبێژن، بەلێ هەچييێ خودێ بڤێت ژ بەنييێن خۆ ئەو قەنجييێ لێ دكەت و وى بۆ هلگرتنا پەياما خۆ هەلدبژێريت، و ئەو بەلگەيێ ئاشكەرا يێ هەوە داخوازكرى، ئەگەر ب ئانەهييا خودێ نەبيت ئەم نەشێين بۆ هەوە بينين، خودان باوەر د هەمى كارێ خۆدا بلا خۆ بهێلنە ب هيڤيا خودێ ب تنێڤە)). [إبراهيم:11]. ديسان خودێ فەرمان ل پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدى صلى الله عليه وسلم كرييە كو بێژيتە مللەتێ خۆ:

{قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا}

ئانكو: ((تو - ئەى موحەممەد - بێژە ڤان بوتپەرێسان: هەما ئەز ژى وەكى هەوە مرۆڤەكم وەحى بۆ من ژ نيك خودايێ من دهێت بەلێ خودايێ هەوە خودايەكێ ب تنێيە، ڤێجا هەچييێ ژ عەزابا خودايێ خۆ بترسيت و دلێ خۆ ببەتە خێرا وى ل ڕۆژا ديدارا وى، بلا كارەكێ چاك بۆ خودايێ خۆ بكەت كو ل دويڤ شريعەتێ وى بيت و چ شريكان د پەرستنێدا بۆ وى نە دانيت)). [الكهف:110].

**ئیسلام گازی دكەت بۆ عیبادەت و پەرستنا خودێ ب تنێ ب ڕێكا ئەنجامدانا -23 ستوین و بناخەیێن عیبادەتێن مەزن، كو ئەو ژی ئەڤەنە: نڤێژ كو پێكدهێت ژ ڕابوون و ڕكوع و سوجدە و زكرێ خودێ و پەسن و مەدح و دوعاكرنا ژ وی، مرۆڤ د ڕۆژێدا پێنج جاران ڤێ نڤێژێ دكەت و ل دەمێ كرنا نڤێژێ هەمی جۆداهی ژ ناڤ دچن و نامینن، د نڤێژێدا زەنگین و هەژار، سەرۆك و ئەو خەلكێ ل بن دەستهەلاتا وی هەمی ل ڕێزەكێ د ڕاوەستن د نڤێژێدا. زەكات ژی كۆژمەكێ كێمە ژ مال و سامانێ مرۆڤی – ل دویڤ وان مەرج و ئاستێن خودێ دیاركرین – كو خودێ ل سەر كەسێن زەنگین فەڕزكرییە و بۆ كەسێن هەژار و یێن دی ب مەزێخن، سالێ بتنێ جارەكێ دێ دەت. ڕوژی ژی ئەڤەیە: مۆوڤ د ڕۆژێدا ل هەیڤا ڕەمەزانێ خۆ ژ وان تشتێن ڕۆژی پێ دكەڤیت دویر بێخیت، ب ڕێكا ڕۆژییێ مرۆڤ نەفسا خۆ فێری ئیرادە و هەداریێ دكەت. حەج ژی: چوونا مالا خودێیە ل مەكەها قەدرگران كو ل ژییێ مرۆڤی هەمییێ جارەكێ فەڕزە بۆ وی كەسێ شیانێن چوونێ هەبن، د ڤێ حەجێ ژێدا هەمی مرۆڤ د بەرێخۆدانا بۆ خودایێ خۆ یێ ئافرێنەر دهێنە ڕاستەكێ و یەكسان دبن، دیسان جۆداهی و خۆدانەدگەل فلان و بێڤانی هەمی نامینن.**

ئیسلام گازی دكەت بۆ پەرستنا خودێ ب ڕێكا ئەنجامدانا عیبادەتێن مەزن و یێن دی ژی، ئەڤ عیبادەتێن مەزن ژی خودێ یێن ل سەر پێغەمبەرێن خۆ فەڕز كرین (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، مەزنترین عیبادەت ژی ئەڤەنە:

ئێك: نڤێژ، خودێ یا ل سەر موسلمانان فەڕزكری هەروەكی كا چاوا ل سەر هەمی پێغەمبەرێن دی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) فەڕزكری، و خودێ فەرمان ل پێغەمبەر و خۆشتڤییێ خۆ ئیبراهیمی ژی (سلاڤ لێ بن) كر كو ئەو مالا وی بۆ وان كەسان پاقژ بكەت یێن دهێن طەوافێ ل دۆر دكەن و نڤێژێ دكەن و ڕكوع و سوجدێ بۆ خودێ دبەن، خودێ دبێژیت:

{وَإِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ وَأَمْنًا وَاتَّخِذُوا مِن مَّقَامِ إِبْرَاهِيمَ مُصَلًّى ۖ وَعَهِدْنَا إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ أَن طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّائِفِينَ وَالْعَاكِفِينَ وَالرُّكَّعِ السُّجُودِ}

ئانكو: ((و ل بیرا خۆ بینە دەمێ مە كەعبە بۆ مرۆڤان كرییە جهێ لێ زڤرینێ، ئەو دهێنێ، پاشی دزڤرنە نیك مرۆڤێن خۆ، پاشی دهێنێڤە، مە ئەو كرە جهێ لێ كۆمبوونێ بۆ وان ل دەمێ حەجێ و عومرێ و طەواف و نڤێژێ و تەناهی بۆ وان، دوژمنەك تێدا ب سەر واندا ناگریت و مە گۆت: جهێ ئیبراهیمی بۆ خۆ بكەنە نڤێژگەهـ، ئەو جهـ ئەو بەر بوو یێ ئیبراهیم ل دەمێ ئاڤاكرنێ ل سەر ڕادوەستیا. مە وەحی بۆ ئیبراهیمی و ئیسماعیلی هنارت: كو مالا من ژ هەر پیساتییەكا هەی پاقژ بكەن؛ وەك پاراستن بۆ طەوافكەرێن ل دۆر كەعبێ و ئەوێن لێ دمینن و نڤێژێ لێ دكەن)). [البقرة:125].

هەروەسا خودێ د ئێکەم گازییا خۆدا بۆ مووسای (سلاڤ لێ بن) نڤێژ ل سەر واجب کر، خودێ دبێژیت:

{ إِنِّي أَنَا رَبُّكَ فَاخْلَعْ نَعْلَيْكَ ۖ إِنَّكَ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى (12) وَأَنَا اخْتَرْتُكَ فَاسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰ (13) إِنَّنِي أَنَا اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدْنِي وَأَقِمِ الصَّلَاةَ لِذِكْرِي (14) }

ئانکو: ((هندی ئەزم ئەز خودایێ تە مە ڤێجا تو بۆ خۆئامادەکرن بۆ ئاخاڤتنا د گەل خودایێ خۆ پێلاڤا خۆ بێخە، تو نوکە یێ ل نهالا (طووایێ) یا من بەرەکەت ئێخستییێ، ڤێجا وی پێلاڤا خۆ ئێخست 12))

و من تو - ئەی مووسا - بۆ پەیاما خۆ یێ هەلبژارتی، ڤێجا تو گوهـ بدە وی تشتێ بۆ تە ب وەحی ژ نیك من دهێت (13)

هندی ئەزم ئەز ئەو خودامە یێ ژ من پێڤەتر ب دورستی پەرستن بۆ کەسێ دی ناهێتە کرن، چ هەڤپشك من نینن، ڤێجا تو پەرستنا من ب تنێ بکە، و تو نڤێژێ بکە دا بەحسێ من ب تنێ تێدا بکەی (14) )). [طە:12-14]. عیسایێ مەسیح ژی (سلاڤ لێ بن) بەحس ل وێ چەندێ دکەت کو خودێ فەرمان ل وی کرییە ئەو نڤێژێ بکەت و زەکاتێ بدەت، ئەڤە ژی وەکی خودێ بۆ مە گۆتی:

{ وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَانِي بِالصَّلَاةِ وَالزَّكَاةِ مَا دُمْتُ حَيًّا }

ئانکو: ((و وی ئەز یێ کریمە خودان خێر و مفایەکێ مەزن ل هەر جهەکێ ئەز لێ بم، وی شیرەت ب کرنا نڤێژێ و دانا زەکاتێ ل من کرییە هندی ئەز یێ زێندی بم)). [مریم:31]. و نڤێژ د ئیسلامێدا ڕابوون و ڕکوع و سوجدەبرن و زکرێ خودێ و مەدح و پەسنێن خودێنە و دوعاکرنە، مرۆڤ د ڕۆژێدا دێ پێنج جاران ئەنجام دەت، خودێ دبێژیت:

{ حَافِظُوا عَلَى الصَّلَوَاتِ وَالصَّلَاةِ الْوُسْطَىٰ وَقُومُوا لِلَّهِ قَانِتِينَ }

ئانکو: ((گەلی موسلمانان هوین کرنا هەر پێنج نڤێژێن فەر بپارێزن کو بەردەوام وان ل دەمێن وان بکەن ب هەمی مەرج و ستوین و واجبێن وانڤە، وهوین نڤێژا ناڤێ ژی بپارێزن کو نڤێژا ئێڤارییە، و هوین د نڤێژێن خۆدا ب ترس و خۆشکاندنڤە بۆ خودێ ڕابن)). [البقرة:238]. هەروەسا خودێ

دبێژیت: ئانکو: ((تو ب دورستی ب کرنا نڤێژێ ڕاببه دەمێ ڕۆژ ژ نیڤا ئەسمانی خوار دبیت ل نیڤرۆ هەتا دەمێ تارییا شەڤێ، نڤێژا نیڤرۆ و ئێڤاری و مەغرەب وعەیشا دکەڤنه د ڤی دەمدا، تو نڤێژا سپێدێ بکه و گەلەك قورئانێ تێدا بخوینه، هندی خواندنا قورئانییه د نڤێژا سپێدێدا فریشتەیێن شەڤێ و ڕۆژێ لێ ئاماده دبیت)). [الإسراء:78]. و پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((هندیکه ڕکوعه، هوین د وێدا خودێ مەزن ڕاگرن، بەلێ هندیکه سوجدەیه، هندی هوین بشێن د وێدا خۆ زەحمەت بدەن بۆ کرنا دوعایێ، چونکی گەلەکا ژ هەژی و نێزیکه د وێڕێدا بەرسڤا هەوه بهێته دان)). صحیح مسلم.

دوو: زەکات، خودێ ل سەر موسلمان فەڕزکرییه وەکی کا چاوا ل سەر پێغەمبەرێن بەرێ ژی فەڕزکربوو (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، ئەڤه ژی پشکەکا کێم و بچویکه ژ مال و سامانی دهێنه دان – ل دویڤ وان مەرج و ئاستێن خودێ دیارکری – و ئەڤ ئاسته واجبه سالێ جارەکێ ژ مالێ کەسێن زەنگین بهێته دەرئێخستن و دێ ل سەر هەژاران و هندەکێن دی هێته دابەشکرن، خودێ دبێژیت:

{ خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّ صَلَاتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ }

ئانکو: ((تو - ئەی موحەممەد - ژ مالێ ڤان تەوبەکەرێن باشی و خرابی تێکەلی ئێك کرین خێرەکێ وەربگره کو ئەو پێ ژ پیساتییا گونەهێ پاقژ ببن و ژ دەرجێن دوڕوییان بلند ببنه دەرەجێن دلسۆزان، تو دوعا و داخوازا ژێبرنا گونەهان بۆ وان بکه، هندی دوعایێن تەنه دلۆڤانی و دلڕەحەتییه بۆ وان. خودێ گوهدێرێ پڕزانایه)). [التوبة:103]. و دەمێ پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم موعاز (خودێ ژی ڕازی بیت) هنارتییه یەمەنێ، گۆته وی: ((تو دێ چییه د ناڤ هندەك مرۆڤاندا کو خۆدانێن پەڕتووکێنه، ڤێجا دەمێ تو چوویه د ناڤ واندا؛ بەری هەر تشتەکی تو وان بۆ هندێ گازی بکه ئەو شاهده بدەن کو ژ خودێ پێڤەتر چ خودێ نینن ژ هەژی پەرستنێ بن و ئەز ژی پێغەمبەرێ خودێمه، ڤێجا ئەگەر وان بۆ ڤێ چەندێ گوهدارییا تە کر، وی دەمی تو وان دیارکه کو خودایێ مەزن د هەر ڕۆژەك و شەڤەکێدا پێنج نڤێژ یێن ل سەر وان فەڕزکرین، ڤێجا ئەگەر وان بۆ ڤێ چەندێ گوهدارییا تە کر، هنگی تو بۆ وان دیار بکه کو خودایێ مەزن صەدەقەیەك (زەکات) د مال و سامانێ واندا ل سەر وان فەڕزکرییه، ئەڤ صەدەقەیه دێ ژ زەنگینێن وان هێته وەرگرتن و دێ ل هەژارێن وان هێته زڤڕاندن، ڤێجا ئەگەر وان بۆ ڤێ چەندێ گوهدارییا تە کر، هنگی هشیاربی نەچی ئەو مالێ ژ هەمییان خۆشتڤێتر ل دەڤ وان ژ وان وەربگری، خۆ ژ دوعایا کەسێ زۆڕیلێکری (مەزلوم) ژی ب پارێزه، چونکی خۆ پەردەیەك د ناڤبەرا وێ دوعایێ و د ناڤبەرا خودایێ مەزندا نینه)). (رواه الترمذي 625

سێ: ڕۆژی، خودێ ل سەر موسلمان فەرزکرییە وەکی کا چاوا ل سەر پێغەمبەرێن بەرێ ژی فەرزکربوو (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، خودایێ مەزن دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ}

ئانكو: ((گەلی ئەوێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی ئینای و كار ب شریعەتێ وی كری، خودێ ڕۆژی ل سەر هەوە نڤیسییە کانێ چاوا ل سەر مللەتێن بەری هەوە نڤیسی بوو؛ دا بەلكی هوین تەقوا خودایێ خۆ بكەن، و - ب گوهداری و پەرستنا وی ب تنێ- پەرژانەكی بكەنە د ناڤبەرا خۆ و گونەهاندا)). [البقرة:183]. ڕۆژی ژی ئەڤەیە: مرۆڤ ل دانێ ڕۆژێ یێن هەیڤا ڕەمەزانێ خۆ ژ وان تشتێن ڕۆژییێ د شێكینن دویر بێخیت، و ڕۆژی حەز و ئیرادە و هەداریێ ل دەڤ مرۆڤی پەیدا دكەت، پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((خودایێ مەزن دبێژیت: ڕۆژب بۆ منە و ئەز دێ خەلاتێ وێ دەمە وی كەسێ حەز و (شەهوەت) و خوارن و ڤەخوارنا خۆ ژ بەر من دهێلیت، و ڕۆژی مەتال و پەرجانە و دوو كەیف بۆ ڕۆژیگری هەنە: كەیفەك ل دەمێ ڕۆژییا خۆ د شێكینیت و كەیفەك ل دەمێ دگەهیتە دیدارا خودایێ خۆ)). (صحيح البخاري 7492)

چار: حەج ، خودێ ل سەر موسلمان فەرزکرییە وەکی کا چاوا ل سەر پێغەمبەرێن بەرێ ژی فەرزکربوو (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، و خودێ فەرمان ل پێغەمبەر و خەلیلێ خۆ ئیبراهیمی (سلاڤ لێ بن) كر كو ئەو گازی خەلكی بكەت دا بهێنە حەجێ، خودایێ مەزن دبێژیت:

{وَأَذِّن فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ }

ئانكو: ((و تو - ئەی ئیبراهیم - ب مرۆڤان بدە زانین كو هاتنا حەجێ ل سەر وان یا فەرە، كو ئەو ب هەمی ڕەنگان بێن پەیا و سویار ل سەر هەر دەوارەكا لاواز (یا كاری لاوازكری نەكو زەعیفییێ)، ئەو ژ هەر ڕێكەكا دویر بێن)). [الحج:27]. هەروەسا فەرمان ل وی كر ئەو مالا خودێ یا كەڤنار بۆ حاجییان پاقژ بكەت، خودێ دبێژیت:

{وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَاهِيمَ مَكَانَ الْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِي شَيْئًا وَطَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّائِفِينَ وَالْقَائِمِينَ وَالرُّكَّعِ السُّجُودِ }

ئانكو: ((و تو بەحس بكە دەمێ مە جهێ بەیتێ بۆ ئیبراهیمی ئاشكەراكری، مە بۆ وی دەسنیشانكری و بەری هنگی ئەو نە یێ دیار بوو، و مە فەرمان لێ كر كو ئەو وێ ل سەر تەقوا خودێ و تەوحیدا وی و پاقژكرنا ژ كوفرێ و بیدعە و پیسییان؛ دا ئەو بۆ وان فرەهـ ببت یێن ل دۆر دزڤڕن و نڤێژێ لێ دكەن)). [الحج:26].

حەج ژی ئەڤەیە: چوونا مالا خودێ ل مەکەها ڕێزلێگرتی بۆ ئەنجامدانا هندەك کارێن دیار، ئەڤ حەجە ژی د ژییێ مرۆڤی هەمییێدا جارەکێ ل سەر مرۆڤی فەڕزە و ئەڤە ژی بۆ وی کەسێ شیان هەبن بچیت، خودایێ مەزن دبێژیت:

{وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا ۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ }

ئانکو: ((و خودێ ل سەر مرۆڤێ شیان هەبن ل هەچی جهێ ئەو لێ بیت قەستکرنا ڤێ مالێ فەرکرییە بۆ کرنا حەجێ. هەچییێ باوەرییێ ب فەربوونا حەجێ نەئینیت ئەو کافرە، خودێ یێ دەولەمەندە چ مننەت ب وی و حەجا وی و کارێ وی نینە)). [آل عمران:97]. د حەجێدا موسلمانێن حەجی هەمی ل جهەکی کوم دبن و ب دلسۆزی و (ئیخلاص) عیبادەتێ چێکەرێ خۆ و خودایێ خۆ دکەن، هەمی حەجی ب ڕەنگەکێ وەکهەڤ و یەکسان ڕێورەسمێن حەجێ (مەناسکان) ئەنجام ددەن کو تێدا جۆداهییێن ژینگەهـ و ڕەوشەنبیری و ئاستێ ژیایێ هەمی ژ ناڤ دچن و دیار نامینن.

## 24- ژ مەزنترین خالێن وی عیبادەتێ د ئیسلامێدا هاتی ژ ییێن ئایینێن دی جۆدا دکەت ئەڤەیە کو چاوانی و دەم و مەرجێن وی عیبادەتی ژ دەڤ خودایێ مەزن هاتینە و وی دانایىنە و پێغەمبەرێ وی صلى الله عليه وسلم یێن گەهاندین، هەتا ئەڤرۆکە ژی چ مرۆڤان دەستکاری تێدا نەکرییە ب زێدەکرن یان کێمکرن، و ئەڤ عیبادەتێن مەزن ژی هەمی ژ وان عیبادەتانە یێن هەمی پێغەمبەران (سلاڤ لێ بن) گازی بۆ کری.

ژ مەزنترین تشتێ عیبادەتێن د ئیسلامێدا هەین ژ یێن ئایینێن دی جۆدا دکەت ئەڤەیە کو هەتا ئەڤرۆکە ئەو چاوانی و دەم و مەرجێن خودێ کرینە د ڤان عیبادەتان و پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم گەهاندین؛ خۆ مرۆڤەکی دەستێوەردان تێدا نەکرییە ب زێدەکرنا تشتەکی ل سەر یان کێمرکرنا تشتەك ژی،

{ ٱلۡيَوۡمَ أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ وَأَتۡمَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ نِعۡمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ ٱلۡإِسۡلَٰمَ دِينٗاۚ}

ئانکو: ((ئەڤرۆکە ب تەمامکرنا شریعەتی و ب سەرکەڤتنێ من دینێ هەوە دینێ ئیسلامێ بۆ هەوە پێك ئینا، من قەنجییا خۆ ل سەر هەوە تەمام کر ب دەرێخستنا هەوە ژ تارییێن جاهلیەتێ بۆ ڕۆناهییا ئیسلامێ، ئەز ڕازی بووم ئیسلام بۆ هەوە ببیتە دین ڤێجا هوین پێگیرییێ پێ بکەن و خۆ ژێ ڤەدەر نەکەن)). [المائدة:3]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{فَٱسۡتَمۡسِكۡ بِٱلَّذِيٓ أُوحِيَ إِلَيۡكَۖ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ}

ئانكو: ((ڤێجا تو خۆ ب وێ ڤە بگرە یا خودێ د ڤێ قورئانێدا فەرمان پێ ل تە کری؛ چونکی تو یێ ل سەر ڕێکەکا ڕاست، کو دینێ خودێیە)). [الزخرف:43]. خودێ دەربارەی نڤێژێ ژی گۆتییە:

{فَإِذَا قَضَيْتُمُ الصَّلَاةَ فَاذْكُرُوا اللَّهَ قِيَامًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ ۚ فَإِذَا اطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ ۚ إِنَّ الصَّلَاةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ كِتَابًا مَّوْقُوتًا}

ئانكو: ((ڤێجا ئەگەر هەوە نڤێژ کر، هوین ل هەمی حالێن خۆ خودێ ل بیرا خۆ بینن، ئەگەر ترس نەما هوین نڤێژێ ب تەمامی بکەن و تەخسیرییێ تێدا نەکەن، چونکی ئەو ل هندەك دەمێن دەسنیشانکری د شریعەتێدا یا هاتییە واجبکرن)). [النساء:103]. دیسان خودێ ل دۆر وان جۆرێن زەکات بۆ دهێتە مەزاختن دبێژیت:

{ إِنَّمَا ٱلصَّدَقَٰتُ لِلْفُقَرَآءِ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱلْعَٰمِلِينَ عَلَيْهَا وَٱلْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي ٱلرِّقَابِ وَٱلْغَٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَٱبْنِ ٱلسَّبِيلِۖ فَرِيضَةً مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ}

ئانكو: ((زەکاتا واجب بۆ هەژارێن پێدڤی بێن چ نەیی دهێتە دان، بۆ وان بەردەست تەنگان ژی یێن هند نەبیت کو تێرا وان بکەت، بۆ وان یێن زەکاتێ کۆم دکەن، بۆ وان یێن هەوە دڤێت دلێن وان ب لایێ خۆڤە بکێشن یێن هەوە هیڤی هەی کو موسلمان ببن یان باوەرییا وان ب هێز بکەڤیت یان مفای بگەهیننە موسلمانان، یان ژی خرابییا ئێکی پێ ژ موسلمانان بدەنە پاش، زەکات بۆ ئازاکرنا گەردەنا بەنییان دهێتە دان، بۆ هەڤرکان دا ئەو نەخۆشییا د ناڤبەرا واندا پێ بهێتە چاککرن، بۆ وان یێن قەرداریێ بارێ وان گرانکری، بۆ شەرکەرێن د ڕێکا خودێدا، بۆ وی ڕێڤنگی یێ مال د دەستاندا نەمابیت، ئەڤ لێکڤەکرنە تشتەکێ فەرە خودێ دانای. خودێ یێ پڕزانایە ب وی تشتێ مفایێ بەنییێن وی تێدا، یێ کاربنەجهە د ڕێڤەبرن و شریعەتێ خۆدا)). [التوبة:60]. کا چاوا خودێ دەربارەی ڕۆژییێ گۆتییە:

{ شَهْرُ رَمَضَانَ ٱلَّذِيٓ أُنزِلَ فِيهِ ٱلْقُرْءَانُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَٰتٍ مِّنَ ٱلْهُدَىٰ وَٱلْفُرْقَانِۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ ٱلشَّهْرَ فَلْيَصُمْهُۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَۗ يُرِيدُ ٱللَّهُ بِكُمُ ٱلْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ ٱلْعُسْرَ وَلِتُكْمِلُواْ ٱلْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُواْ ٱللَّهَ عَلَىٰ مَا هَدَىٰكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ}

ئانكو: ((هەیڤا ڕەمەزانێ یا کو خودێ د شەڤا وێ یا ب بهادا دەست ب ئینانەخوارا قورئانێ کری؛ دا بۆ مرۆڤان ببیتە ڕێنیشاندەر و نیشانێن ئاشکەرا ل سەر هیدایەتا خودێ و ژێکجوداکرنا د ناڤبەرا

ڕاستییێ و نەڕاستییێ تێدا هەنە. ڤێجا هەچییێ ژ هەوە گەهشتە ڤێ هەیڤێ و یێ ساخلەم و ئاکنجی بیت بلا ل ڕۆژێن وێ یێ ب ڕۆژی بیت. بۆ نەخۆشی و ڕێڤنگی هەیە ڕۆژییێ نەگرن و هندی وان هندەك ڕۆژێن دی بگرن. خودێ د شریعەتێ خۆدا تشتێ ب ساناهی و خۆش بۆ هەوە دڤێت، و وی زەحمەت و نەخۆشی بۆ هەوە نەڤێت، دا هوین هژمارا ڕۆژییان بکەنە هەیڤەك و دا هوین ل ڕۆژا جەژنێ ب مەزنکرنا خودێ ڕۆژییێ ب دویماهی بینن، دا هوین وی مەزن بکەن کو بەرێ هەوە دایە هیدایەتێ، دا هوین سوپاسییا وی بکەن کو قەنجییا هیدایەتێ و ڕێخۆشکرنێ د گەل هەوە کری)). [البقرة:185]. و خودێ دەربارەی حەجێ ژی گۆتییە:

{ ٱلۡحَجُّ أَشۡهُرٞ مَّعۡلُومَٰتٞۚ فَمَن فَرَضَ فِيهِنَّ ٱلۡحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا جِدَالَ فِي ٱلۡحَجِّۗ وَمَا تَفۡعَلُواْ مِنۡ خَيۡرٖ يَعۡلَمۡهُ ٱللَّهُۗ وَتَزَوَّدُواْ فَإِنَّ خَيۡرَ ٱلزَّادِ ٱلتَّقۡوَىٰۖ وَٱتَّقُونِ يَٰٓأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ}

ئانکو: ((دەمێ حەجێ چەند هەیڤەکێن ئاشکەرانە و ئەو ژی: شەووال، ذولقەعدە، دەهـ ڕۆژ ژ ذولحجێنە. ڤێجا هەچییێ حەج تێدا ل سەر خۆ فەرکر، چوونا نڤینێ و گۆتن و کارێن نە د ڕێدا، دەرکەفتنا ژ بن ئەمرێ خودێ ب کرنا گونەهان و جڕەکێشانا ل حەجێ یا کو سەری دکێشتە کەرب و نەڤیانێ بۆ وی دحەرامن. هەر خێرەکا هوین بکەن خودێ پێ دزانیت و هەر ئێکی دێ جزایێ وی دەتێ. هوین ،زادەکی ژ خوارن و ڤەخوارنێ بۆ وەغەرا حەجێ د گەل خۆ ببەن

و زادەکی ژ کارێن چاك بۆ ئاخرەتێ، چونکی هندی تەقوایە باشترین زادە و ژ من بترسن گەلی خودان ئەقلان)). [البقرة:197]. ئەڤ عیبادەتێن مەزن ژی هەمی ئەون یێن پێغەمبەران هەمییان (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) گازی بۆ دکر.

**25- پێغەمبەرێ ئیسلام موحەممەدێ کوڕێ عەبدوڵلاهییە ژ دویندەها ئیسماعیلێ کوڕێ ئیبراهیمی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، ل سالا 571 زایینی ل باژێرێ مەکەهێ یێ هاتییە سەر دونیایێ و پاشی وەحی یا بۆ هاتییە خوار و پاشی یێ مشەختبوویە باژێرێ مەدینێ، د گەل مللەتێ خۆ پشکداری نەکرییە د وان کارێن پەیوەندی ب بۆت و صەنەمانڤە هەبیت، بەلێ یا د کاروبارێن دی یێن مەزندا وی پشکداری د گەل مللەتێ خۆ دکر و خۆ ژ وان جوێدا نەدکر، بەری ببیتە پێغەمبەر ژی خۆدان ڕەوشتەکێ مەزن بوو، مللەتێ وی ناڤێ وی کربوو دەستپاك (ئەمین)، دەمێ ژییێ وی بوویە چل سال؛ خودێ ئەو وەك پێغەمبەرەك بۆ خەلکی فڕێکر و ب کۆمەکا نیشانێن (موعجیزەیێن)**

**مەزن پشتەڤانی لێ کر کو مەزنترین موعجیزەیا وی قورئانا پیرۆز بوو، ئەڤە ژی مەزنترین نیشان و موعجیزەیە ب پێغەمبەران هاتییتە دان و ئەو تاکە نیشانە ژ نیشانێن پێغەمبەران کو هەتا نوکە و ڤێ ڕۆژا ئەم تێدا مابیت، و دەمێ خودێ دینێ خۆ بۆ وی تەمام کری و پێغەمبەری ژی صلی الله عليم وسلم دینێ خودێ ب تەمامی و باشترین شێوە گەهاندی، وەغەرا دویماهییێ کر و مر، وی دەمی ژییێ وی گەهشتبوو شێست و سێ سالییێ و هەر ل باژێرێ مەدینی هاتە ڤەشارتن، موحەممەد پێغەمبەر صلی الله عليه وسلم دویماهیك پێغەمبەرە خودێ فرێدکەت، خودێ ئەو ب هیدایەتێ و دینێ ڕاست و دروست بۆ خەلکی فرێکر، دا کو ئەو خەلکی ژ تاریاتییێن صەنەم پەرێسی و کوفر و نەزانینێ بۆ ڕوناهییا تەوحید و ئێکتاپەرێسی و باوەرییێ دەربێخیت و خودایێ مەزن ژی شاهدەیی بۆ وی دا کو وی ب دەستویرییا خۆ ئەو وەك گازیکارەك بۆ ناڤ خەلکی هنارتبوو و کربوو پێغەمبەر.**

پێغەمبەرێ ئیسلام موحەممەدێ کوڕێ عەبدوڵلاهییە ژ دویندەها ئیسماعیلێ کوڕێ ئیبراهیمی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، ل سالا 571 زایینی ل باژێرێ مەکەهێ یێ هاتییە سەر دونیایێ و پاشی وەحی یا بۆ هاتییە خوار و پاشی یێ مشەختبوویە باژێرێ مەدینێ، مللەتێ وی ناڤێ وی کربوو دەستپاك (ئەمین) و د گەل مللەتێ خۆ پشکدار نەکرییە د وان کارێن پەیوەندی ب بۆت و صەنەمانڤە هەبیت، بەلێ یا د کاروبارێن دی یێن مەزندا وی پشکداری د گەل مللەتێ خۆ دکر و خۆ ژ وان جۆدا نەدکر، بەری ببیتە پێغەمبەر ژی خۆدان ڕەوشتەکێ مەزن بوو، خودایێ مەزن دەربارەی وی دبێژیت:

{وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ}

ئانکو: ((و هندی تویی تو یێ ل سەر ئەخلاقەکێ مەزن، ئەو ئەخلاقێ وی یێ باش ئەوە یێ د قورئانێدا هاتی؛ چونکی پێگیرییا ب ئەخلاقێ قورئانێ سالۆخەتێ وی بوو)). [القلم:4]. دەمێ ژییێ وی بوویە چل سال؛ خودێ ئەو وەك پێغەمبەرەك بۆ خەلکی فرێکر و ب کۆمەکا نیشانێن (موعجیزەیێن) مەزن پشتەڤانی لێ کر و مەزنترین موعجیزەیا وی قورئانا پیرۆز بوو، پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله عليه وسلم دبێژیت: ((هەر پێغەمبەرەکێ خودێ فرێکربیت، هند نیشان و موعجیزە داینە د گەل کو تێرا هندێ بکەت ئەو بشێت پێغەمبەرینییا خۆ بۆ خەلکی ب سەلمینت و باوەرییێ پێ بینن، و ئەوا ب من هاتییە دان وەحییەکو خودێ بۆ من هنارتییە و هیڤییا من ئەوە ل ڕۆژا قیامەتێ دویکەڤتییێن من ژ یێن هەمی پیغەمبەرێن دی پتر بن)). (صحيح البخاري). و قورئانا پیرۆز وەحییا خودێیە بۆ پێغەمبەرێ وی صلی الله عليه وسلم، خودایێ مەزن دەربارەی وی دبێژیت:

{ ذَٰلِكَ الْكِتَابُ لَا رَيْبَ ۛ فِيهِ ۛ هُدًى لِّلْمُتَّقِينَ }

ئانكو: ((ئەڤ قورئانەیە کیتابا مەزن یا چ گومان تێدا نە کو ژ لایێ خوداییڤە هاتییە، ڤێجا هوین تێدا نەکەڤنە گومانێ، تەقوادار ئەوێن ژ خودێ دترسن مفایی بۆ خۆ ژێ دبینن، دویڤچوونا ئەحکامێن وێ دکەن)). [البقرة:2]. هەروەسا خودێ دەربارەی وێ دبێژیت:

{أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِندِ غَيْرِ اللَّهِ لَوَجَدُوا فِيهِ اخْتِلَافًا كَثِيرًا}

ئانكو: ((ئەرێ ما ئەوێن هە هزرێن خۆ د قورئانێدا ناکەن، بەرێ خۆ نادەنە وێ حەقییا تێدا هاتی، کو ب رەنگەکێ رێکوپێك و موکوم هاتییە هندێ دگەهینیت کو ئەو ژ نیك خودێیە، ئەگەر ئەو ژ نیك ئێکێ دی با ژبلی وی ئەو دا جوداهییەکا مەزن تێدا بینن)). [النساء:82]. خودێ قەبێ ئەجنە و مرۆڤان خواست کو پەرتووکەکا وەکی قورئانێ بینن، خودێ دبێژیت:

{قُل لَّئِنِ اجْتَمَعَتِ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَىٰ أَن يَأْتُوا بِمِثْلِ هَٰذَا الْقُرْآنِ لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيرًا}

ئانكو: ((تو بێژە: ئەگەر مرۆڤ و ئەجنە ل سەر هندێ كۆم ببن کو قورئانەکا وەکی ڤێ موعجزە بینن ئەو نەشێن وێ بینن، ئەگەر خۆ ئەو بۆ وێ چەندێ پشتەڤانییا ئێك و دوو ژی بکەن)). [الإسراء:88]. و قەبێ وان خواست کو دەھ سوورەتێن وەکی وێ بینن، خودێ دەربارەی ڤێ چەندێ دبێژیت:

{ أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهِ مُفْتَرَيَاتٍ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ }

ئانكو: ((یان ئەرێ ئەڤ بوتپەرێسێن خەلکێ (مەکەهێ) دبێژن: موحەممەدی ئەڤ قورئانە ژ نیك خۆ چێکرییە؟ تو بێژە وان: ئەگەر مەسەلە وەسا بیت وەکی هوین دبێژن پا کانێ هوین دەھـ سوورەتێن وەکی وێ ژ نیك خۆ چێکەن، هەچییێ هوین بشێنێ ژ چێکرییێن خودێ هوین گازی بکەنێ؛ دا هاریکارییا هەوە د ڤێ چەندێدا بکەن، ئەگەر هوین د گۆتنا خۆدا دراستگۆنە)). [هود:13]. بگرە خودێ قەبێ وان خواست کو هەما ب تنێ سوورەتەکا وەکی وێ بینن، خودێ دبێژیت: ئانكو:((و ئەگەر هوین - گەلی کافرێن سەرەق - د وێ قورئانێدا ب گومانن یا کو مە بۆ بەنییێ خۆ موحەممەدی - سلاڤ لێ بن - هنارتی و هوین دبێژن ئەو نە ژ لایێ خودێ ڤەیە، پا دێ وەرن سوورەتەکا ب تنێ یا وەکی سوورەتێن

قورئانێ بینن، هاریکارییێ ژ هەچییێ هوین بشێنێ ژ پشتەڤانێن خۆ بخوازن، ئەگەر هوین د گۆتنا خۆدا دڕاستگۆنە)). [البقرة:23].

قورئانا پیرۆز تاکە نیشانە ژ نیشانێن پێغەمبەران کو هەتا نوکە و ڤێ ڕۆژا ئەم تێدا مابیت، و دەمێ خودێ دینێ خۆ بۆ وی تەمام کری و پێغەمبەری ژی صلى الله علیم وسلم دینێ خودێ ب تەمامی و باشترین شێوە گەهاندی، وەغەرا دویماهییێ کر و مر، وی دەمی ژییێ وی گەهشتبوو شێست و سێ سالییێ و هەر ل باژێرێ مەدینی هاتە ڤەشارتن.

موحەممەد پێغەمبەر صلى الله علیه وسلم دویماهیك پێغەمبەرە خودێ فرێکری، خودێ دبێژیت:

{ مَّا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَا أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ وَلَٰكِن رَّسُولَ اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّينَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا }

ئانكو:((موحەممەد بابێ چ زەلامێن هەوە نەبوو، بەلێ ئەو پێغەمبەرێ خودێیە و دویماهییێ پێغەمبەرانە، ڤێجا پشتی وی هەتا ڕۆژا قیامەتێ چ پێغەمبەرینی نابیت. خودێ ب هەر تشتەکی ژ کریارێن هەوە یێ پڕزانا بوویە، چ ل بەر وی بەرزە نابیت)). [الأحزاب:40]. ژ ئەبو هورەیرەی (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن کو گۆتییە: پێغەمبەرێ خودێ صلى الله علیه وسلم گۆت: ((مەتەلا من و مەتەلا پێغەمبەرێن بەری من، وەکی مەتەلا زەلامەکییە خانییەك ئاڤاکربیت و گەلەك جوان و تازە دروستکربیت، بەلێ جهێ تاپوکەکی ل کوژییەکا وی خانی مابیتە ڤالا، ڤێجا خەلك بهێن ل دۆر ڤی خانی بزڤڕن و بەرێ خۆ بدەنێ و پێ سەرسام و مەندەهۆش بن و بێژن: ئەڤ خانییە چەندێ جوانە بەلێ خۆزی ئەڤ تاپۆکە ژی هاتبا دانان دا هێژ جوانتر لێ هێت! گۆت: ڤێجا ئاها ئەز ئەو تاپۆکم و ئەز دویماهیك پێغەمبەرم)). (صحیح البخاري). د ئنجیلێدا هاتییە کو عیسایێ مەسیح (سلاڤ لێ بن) مزگینییێ ب هاتنا موحەممەد پێغەمبەری ددەت صلى الله علیه و سلم: (ئەو بەرێ ئاڤاکەران ڕەدکری بدانن یێ بوویە سەرێ قولاچکی و کوژی، ئەرێ ما هەوە چ جاران د پەڕتووکێدا نەخواندییە: یەسووعی ژ پێش خودێڤە گۆتە وان: ئەڤە بوو و ئەود چاڤێن مەدا یێ سەیرە)) . دیسان د (سفر التوراة)یێدا کو هەتا ئەڤڕۆکە ژی یا بەردەستە، گۆتنا خودێ بۆ مووسای (سلاڤ لێ بن) هاتییە کو دبێژیتێ: (ئەز دێ پێغەمبەرەکێ وەکی تە د ناڤ برایێن واندا ڕاکەم و ئینم و دێ ئاخڤتنا خۆ ل سەر ئەزمانێ وی گێڕم، ئەو ژی هەر تشتێ ئەز دبێژمێ و شیرەتێ پێ ل وی دکەم بێژیتە وان و دێ ب وێ چەندێ د گەل وان ئاخڤیت).

خودێ ئەو ب هیدایەتێ و دینێ ڕاست و دروست بۆ خەلکی فرێکر، خودایێ مەزن ژی شاهدەیی بۆ وی دا کو وی ب دەستویرییا خۆ ئەو وەك گازیکارەك بۆ ناڤ خەلکی هنارتبوو و کربوو پێغەمبەر، خودێ دبێژیت:

{لَّٰكِنِ اللَّهُ يَشْهَدُ بِمَا أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُ بِعِلْمِهِ ۖ وَالْمَلَائِكَةُ يَشْهَدُونَ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا}

ئانکو: ((ئەی موحەممەد ئەگەر جوهی و کافرێن دی کوفرێ ب تە بکەن خودێ شاهدەییێ بۆ تە ددەت کو تو پێغەمبەرێ وییی یێ وی قورئانا مەزن بۆ ئینایە خوارێ، وی ئەو قورئان ب زانینا خۆ ئینایە خوارێ، هەر وەسا مەلائیکەت شاهدەییێ ب ڕاستییا وێ وەحییێ ددەن یا بۆ تە هاتی، شاهدەییا خودێ ب تنێ بەسە)). [النساء:166]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا}

ئانکو: ((ئەوە یێ پێغەمبەرێ خۆ موحەممەد - سلاڤ لێ بن - ب ڕێنیشادانەکا ئاشکەرا و دینێ ئیسلامێ هنارتی؛ دا ئەو وی دینی ب سەر هەمی دینان بێخیت، خودێ تێرا تە هەیە - ئەی موحەممەد - شاهد بیت کو ئەو دێ پشتەڤانییا تە کەت و دینێ تە ب سەرئێخیت)). [الفتح:28]. خودێ ئەو ب هیدایەتێ فرێکر، دا کو ئەو خەلکی ژ تاریاتییێن صەنەم پەرێسی و کوفر و نەزانینێ بۆ ڕوناهییا تەوحید و ئێکتاپەرێسی و باوەرییێ دەربێخیت، خودێ دبێژیت:

{يَهْدِي بِهِ اللَّهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَهُ سُبُلَ السَّلَامِ وَيُخْرِجُهُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِهِ وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ}

ئانکو: ((خودێ ب ڤێ کیتابا ئاشکەرا بەرێ وی یێ دویکەڤتنا ڕازیبوونا خودێ کری ددەتە ڕێکێن تەناهییێ و سلامەتییێ، وان ب ئانەهییا خۆ ژ تارییێن کوفرێ دەردئێختە ڕۆناهییا باوەرییێ و بەرێ وان ددەتە دینێ خۆ یێ ڕاست)). [المائدة:16]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{الر ۚ كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ إِلَيْكَ لِتُخْرِجَ النَّاسَ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِ رَبِّهِمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ }

ئانکو: (((الر) ئەڤ حەرفە و یێن وەکی وان ژ حەرفێن کەرکری ل سەرێن سوورەتان، خودێ دزانیت کانێ وی چ مراد پێ هەیە و ئیشارەتەك بۆ ئێعجازا قورئانێ تێدا هەیە؛ چونکی قەبخوازییا بوتپەرێسان یا پێ هاتییەکرن، ئەو نەشیان بەرسڤێ بدەن و ئەو قورئان یا پێکهاتییە ژ وان حەرفێن

زمانێ عەرەبان ژێ پێك دهێت. ڤێجا نـەشیانا عەرەبان كو قورئانەكا وەكی وێ بینن - هەر چەندە ب دەڤ و ئەزمانترین و ڕەهوانترین مرۆڤ ئەون - نیشانا هندێیە كو قورئان ژ لایێ خودێڤە هاتییە و ئەو نە ژ نیك موحەممەدی یە سلاڤ لێ بن * ئەڤ قورئانە كتێبەكە مە بۆ تە ئینایییە خوارێ دا مرۆڤان ژ تاڕیاتییێ ب دەستویرییا خودێ دەربێخییە ڕۆناهییا باوەرییێ، ڕێكا خودایێ سەردەست و هێژایی شوكر و سوپاسییێ)). [إبراهيم:1].

## 26- شەریعەتێ ئیسلامێ یێ كو موحەممەد صلى الله عليه وسلم پێ هاتی، دویماهیك پەیاما خودایی و شەریعەتێ ڕەبانییە، ئەو شەریعەتێ تەمامەتییێیە و باشییا دین و دونیایا مرۆڤان یێ د وی شەریعەتیدا و ب پلەیا ئێكێ ئەو پارێزگارییێ دكەت لـ: دین و خوین و مال و ئەقل و دویندەها مرۆڤان، ئەوی شەریعەتی هەمی شەریعەتێن بەری خۆ یێن نەسخكری هەروەكی كا چاوا شەریعەتێن بەرێ هندەكێن دی یێن نەسخ كرین.

شەریعەتێ ئیسلامێ یێ كو موحەممەد صلى الله عليه وسلم پێ هاتی، دویماهیك پەیاما خودایی و شەریعەتێ ڕەبانییە، خودێ ب ڤێ پەیامێ دین تەمام كر و ب هنارتنا پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی صلى الله عليه وسلم قەنجی و نیعمەتا خۆ ل سەر خەلكی تەمام كر، خودێ دبێژیت:

{الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا}

ئانكو: ((ئەڤرۆكە ب تەمامكرنا شریعەتی و ب سەركەڤتنێ من دینێ هەوە دینێ ئیسلامێ بۆ هەوە پێك ئینا، من قەنجییا خۆ ل سەر هەوە تەمام كر ب دەرێخستنا هەوە ژ تارییێن جاهلیەتێ بۆ ڕۆناهییا ئیسلامێ، ئەز ڕازی بووم ئیسلام بۆ هەوە ببتە دین ڤێجا هوین پێگیرییێ پێ بكەن و خۆ ژێ ڤەدەر نەكەن)). [المائدة:3].

و شەریعەتێ ئیسلامێ، شەریعەتەكێ تەمام و كاملە، باشییا دین و دونیایا خەلكی یا د وی شەریعەتیدا، چونكی وی شەریعەتی هەر تشتەكێ د شەریعەتێن بەری ویدا هاتین د ناڤ خۆدا هەلگرتییە و پاشی ئەو تشت تەمام كرینە، خودێ دبێژیت:

{ إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَيُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا }

ئانكو: ((هندی ئەڤ قورئانەیە یا مە بۆ بەنییێ خۆ موحەممەدی هنارتی بەرێ مرۆڤان ددەتە باشترین ڕێكان، كو ڕێكا ئیسلامییە و ئەو مزگینییێ ددەتە وان خودان باوەران یێن كاری ب فەرمانێن خودێ دكەن و خۆ ژ وان كاران ددەنە پاش یێن وی ئەو ژێ داینە پاش، كو خێرەكا مەزن بۆ وان

هەیە)). [الإسراء:9]. هەروەسا شەریعەتێ ئیسلامێ ئەو بارێ گران یێ ل سەر مللەتن بەری هنگی هەی ل سەر خەلکی ڕاکر، خودایێ مەزن دبێژیت:

{الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنزِلَ مَعَهُ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ}

ئانكو: ((ئەڤێ دلۆڤانییێ ئەز دێ بۆ وان نڤیسم یێن ژ خودێ دترسن و خۆ ژ بێ ئەمرییا وی ددەنە پاش و دویکەڤتنا وی پێغەمبەرێ نەخواندەڤا دکەن، کو موحەممەدە - سلاڤ لێ بن -، یێ بەحس و سالۆخەتێ وی ل نیك خۆ د تەوراتێ و ئنجیلێدا نڤیسی دبینن، ئەو فەرمانێ ب تەوحیدێ و هەر باشییەکا هەبیت ل وان دکەت، بەرێ وان ژ شرکێ و نەگوهدارییێ و هەر تشتەکێ خراب ددەتە پاش، و تشتێن پاقژ ژ خوارن و ڤەخوارن و مارەکرنێ بۆ وان حەلال دکەت، تشتێن پیس وەکی گۆشتێ بەرازی و وان خوارن و ڤەخوارنێن خودێ ل سەر وان حەرامکرین بۆ وان حەرام دکەت، وی بارێ گران یێ کو ل وان هاتییە کرن وەکی بڕینا جهێ پیس ژ جلکی و چەرمی و سوژاندنا دەسکەڤتییان و تۆلڤەکرنا ژ وی یێ کوشتن کری ژ قەستا یان بێ دەستی، ژ سەر وان ڕادکەت، ڤێجا ئەوێن باوەری ب پێغەمبەرێ نەخواندەڤا موحەممەدی - سلاڤ لێ بن - ئینای و بهایێ وی مەزن کری و پشتەڤانییا وی کری، و دویکەڤتنا وێ قورئانێ کری یا بۆ وی هاتییە خوارێ و کار ب سوننەتا وی کری، ئەو ئەون یێن ئەو سۆز ب دەست خۆڤە ئینای یا خودێ دایە بەنییێن خۆ یێن خودان باوەر)). [الأعراف:157].

شەریعەتێ خودێ ژی هەمی شەریعەتێن بەری خۆ نەسخکرن، خودێ دبێژیت:

{ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ الْكِتَابِ وَمُهَيْمِنًا عَلَيْهِ ۖ فَاحْكُم بَيْنَهُم بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ ۖ وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ عَمَّا جَاءَكَ مِنَ الْحَقِّ ۚ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنكُمْ شِرْعَةً وَمِنْهَاجًا ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَكُمْ فِي مَا آتَاكُمْ ۖ فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرَاتِ ۚ إِلَى اللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ }

ئانكو: ((و مە قورئان بۆ تە - ئەی موحەممەد - ئینایە خوارێ، هەر تشتەکێ تێدا هەی حەقییە و شاهدەییێ ل سەر ڕاستگۆییا وان کیتابێن بەری خۆ ددەت و کو ئەو ژ نیك خودێنە، ئەو ل سەر وان یا حاکم و زال و ئەمینە، ڤێجا تو حوکمی د ناڤبەرا وان جوهییاندا ئەوێن حوکمێ خۆ دئینن نیك تە ب وێ بکە یا خودێ بۆ تە د ڤێ قورئانێدا ئینایە خوارێ، تو بەرێ خۆ ژ وێ حەقییێ وەرنەگێڕە یا خودێ

فەرمان پێ ل تە کری و دویکەڤتنا دلچوون و عەدەتێن وان بکەی، چونکی مە بۆ هەر مللەتەکی شریعەتەك و ڕێکەکا ئاشکەرا دانایە دا کاری پێ بکەن. ئەگەر خودێ ڤیابا دا شریعەتێن هەوە کەتە ئێك، بەلێ وی ئەو ژێك جوداکرن دا هەوە پێ بجەڕبینیت، یێ گوهدار و نەگوهدار پێ ژێك جودا بکەت، ڤێجا هوین لەزێ د وی تشتێدا بکەن یێ خێرا هەوە یا دین و دونیایێ تێدا کو کارکرنا ب وی تشتییە یێ د ڤێ قورئانێدا هاتی، هندی زڤڕینا هەوەیە بۆ نیك خودێیە، ڤێجا ئەو دێ وی تشتێ هوین تێدا ژێك جودا بووین بێژتە هەوە و هەر ئێکی ل دویڤ کارێ وی جزادەت)). [المائدة:48]. قورئانا پیرۆز ژی کو شەریعەتێ ئیسلامێ یێ د ناڤ خۆدا هەلگرتی، وەك ڕاستەڕئێخەرەك و دەستهەلاتدار و نەسخکەرەك بۆ پەڕتووکێن خودایی یێن بەری خۆ هات.

## 27- خودایێ مەزن ژ ئیسلامێ پێڤەتر ب چ دینێن دی ڕازی نابیت و ژ مرۆڤی قەبویل ناکەت، کو ئەو دینە یێ موحەممەد پێغەمبەری صلى الله عليه وسلم د گەل خۆ ئینای، و هەر کەسێ باوەرییێ ب دینەکێ دی ژ بلی ئیسلامێ بینیت، ژ وی ناهێتە قەبویل کرن.

خودایێ مەزن پشتی هنارتنا موحەممەدی صلى الله عليه وسلم ژ ئیسلامێ پێڤەتر ب چ دینێن دی ڕازی نابیت و ژ مرۆڤی قەبویل ناکەت، کو ئەو دینە یێ موحەممەد پێغەمبەری صلى الله عليه وسلم د گەل خۆ ئینای، و هەر کەسێ ژ ئیسلامێ پێڤەتر دینەکێ دی بۆ خۆ بگریت و ل دویڤ بچیت، ژ وی ناهێتە قەبویل کرن. خودایێ مەزن دبێژیت:

{وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلَامِ دِينًا فَلَن يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ الْخَاسِرِينَ}

ئانکو: ((و هەچییێ دینەکی ژبلی ئیسلامێ داخواز بکەت و ئیسلام ئەوە مرۆڤ ب تەوحیدێ و گوهدارییێ خۆ تەسلیمی خودێ بکەت و باوەرییێ ب پێغەمبەرێ دویماهییێ موحەممەدی - سلاڤ لێ بن - بینیت، و دویڤچوونا وی بکەت، ڤەشارتی و ئاشکەرا ئەو بڤێت، ئەو دین ژ وی ناهێتە قەبویلکرن، ئەو ل ئاخرەتێ ژ زیانکارانە ئەوێن پشك و بارێن خۆ ژ دەست داین)). [آل عمران:85]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ إِنَّ الدِّينَ عِندَ اللَّهِ الْإِسْلَامُ ۗ وَمَا اخْتَلَفَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِآيَاتِ اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ}

ئانکو: ((هندی دینە یێ خودێ بۆ بەنییێن خۆ پێ ڕازی بووی و پێغەمبەرێن خۆ پێ هنارتین، و ژبلی وی ب چ دینێن دی ڕازی نابیت ئیسلامە، ئیسلام ئەوە مرۆڤ عیبادەتی بۆ خودێ ب تنێ بکەت و

خۆ تەسلیمی وی بکەت و دویڤچوونا پێغەمبەران بکەت. ئەوێن کیتاب بۆ هاتی ژ جوهی و فەلان ب خیلاف نەچوون، نەبوونە پارت و دەستەکێن لێککەڤتی هەتا ب هنارتنا پێغەمبەران و ئینانە خوارا کیتابان هێجەت بۆ وان نەمای؛ ژ بەر چاڤ پێ نەڕابوون و داخوازکرنا وان بۆ دونیایێ. هەچییێ باوەرییێ ب وان ئایەتێن خودێ نەئینت یێن هاتینەخوارێ و خوداینییا وی ئاشکەرا دکەن.. هندی خودێیە حسێبا وی یا ب لەزە، ئەو سەرا کارێ وان دکر دێ جزایێ وان دەت)). [آل عمران:19]. ئەڤ ئیسلامە ژی ئایینێ خۆشتڤییێ خودێ ئیبراهیمییە (سلاڤ لێ بن)، خودێ دبێژیت:

{وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ}

ئانکو: ((و کەس پشت نادەتە دینێ ئیبراهیمی - کو ئیسلامە - کێم فامەکێ نەزان نەبیت و ب ڕاستی مە د دونیایێدا ئەو بۆ پێغەمبەرینییێ هەلبژارت، ئەو ل ئاخرەتێ ژ چاکانە یێن دەرەجێن بلند بۆ وان هەین)). [البقرة:130]. و خودێ دبێژیت:

{وَمَنْ أَحْسَنُ دِينًا مِّمَّنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَاتَّبَعَ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۗ وَاتَّخَذَ اللَّهُ إِبْرَاهِيمَ خَلِيلًا}

ئانکو: ((دینێ کەسێ ژ یێ وی باشتر نینە یێ ب دلی و لەشی خۆ ب دەست خودێ ب تنێڤە بەردای، ئەو یێ قەنجیکار بیت، دویکەڤتنا دینێ ئیبراهیمی و شریعەتێ وی کر بیت و خۆ ژ باوەرییێن خراب و شریعەتێن نەحەق دابیتە پاش. خودێ ئیبراهیم - سلاڤ لێ بن - ب دورستی بۆ خۆ ژ ناڤبەرا بەنییێن خۆ ژێگرتبوو و کربوو خۆشتڤییێ خۆ. ئەڤ ئایەتە سالۆخەتێ خۆشتڤینییێ کو بلندترین دەرەجا ڤیانێیە، سالۆخەتێ ژێگرتنێ بۆ خودێ بنەجهـ دکەت)). [النساء:125]. و خودێ فەرمان ل پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی ژی کر کو ببێژیت:

{قُلْ إِنَّنِي هَدَانِي رَبِّي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِّلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ}

ئانکو: ((تو بێژە: هندی ئەزم خودایێ من بەرێ من یێ دایە ڕێکا ڕاست یا کو مرۆڤی دگەهینیتە بەحەشتا وی، کو دینێ ئیسلامێیە یێ دونیا و ئاخرەتا مرۆڤی دورست دکەت، ئەو دینێ تەوحیدێیە دینێ ئیبراهیمی، ئیبراهیم ژ وان نەبوو یێن شریك بۆ خودێ ددانان)). [الأنعام:161].

**28- قورئانا پیرۆز ئەو پەڕتووکە یا خودێ ب وەحی بۆ پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی صلی الله علیه و سلم هنارتی، ئەو ئاخفتنا خودایێ هەمی جیهانایە، خودێ قەبێ مرۆڤ و ئەجنەیان خواستییە کو پەڕتووکەکا وەکی وێ یان سووڕەتەکا وەکی وێ بینن و ئەڤ قەبخوازییە هەتا نوکە ژی یا ل جهێ خۆ و یا بەردەوامە. قورئانا پیرۆز بەرسڤێ ل سەر گەلەك پرسیارێن گرنگ ددەت کو ب ملیونان کەس ژ بەر وان پرسیاران ماینە حەییری. قورئانا پیرۆز هەتا ئەڤرۆکە ژی یا پاراستییە ب وی زمانێ عەرەبی یێ دەستپێکێ پێ هاتییە خوار، خۆ پیتەکا ب تنێ ژی ژێ کێم نەبوویە و ئەو یا هاتییە چاپکرن و بەلاڤکرن و ئەو پەڕتووکەکا مەزن و پەردەدڕە و یا ژ هەژییە بهێتە خواندن یان ژی وەرگێڕانا وێ بهێتە خواندن، کا چاوا سوننەتا موحەممەد پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم و ڕێنمایی و ژیاننامەیا وی ژی یا پاراستییە و یا هاتییە ڤەگوهاستن ل دویڤ زنجیرەیەکا ڤەگوهێزەرێن باوەرپێکری و ئەو ژی وەکی قورئانێ ب وی زمانێ عەرەبی یێ پێغەمبەر صلی الله علیه وسلم پێ ئاخڤتی یا هاتییە چاپکرن و هەتا ئەڤرۆکە بۆ گەلەك زمانان ژی یا هاتییە وەرگێڕان. قورئانا پیرۆز و سوننەتا پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم ژێدەرێ ئێکانەنە بۆ ئەحکام و شەریعەتێن ئیسلامێ، ئیسلام ژ ڕەفتارێن وان کەسێن بۆ وێ دهێنە پالدان ناهێتە وەرگرتن، بەلکی ئیسلام ژ وەحییا خودایی دهێتە وەرگرتن کو ئەو ژی: قورئانا پیرۆز و سوننەتا پێغەمبەرییە صلی الله علیه وسلم.**

قورئانا پیرۆز ئەو پەڕتووکە یا خودێ ب زمانێ عەرەبی ب ڕێکا وەحییێ بۆ پێغەمبەرێ خۆ یێ عەرەب موحەممەدی صلی الله علیه و سلم هنارتی، ئەو ئاخفتنا خودایێ هەمی

جیهانایە ، خودێ گوت:

{ وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ (192) نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ (193) عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ (194) بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ (195)}

ئانکو: ((و هندی ئەڤ قورئانەیە ژ نیك ئافراندەرێ هەمی چێکرییان و خودانێ وان هاتییە خوارێ 192))

(جبریلێ دەسپاك و ئەمین ئەو یا ئینایە خوارێ 193)

و وی ئەو بۆ تە - ئەی موحەممەد - یا خواندی هەتا تە د دلێ خۆدا ژبەرکری و تو تێ گەهشتی؛ دا

(تو ببییە ژ پێغەمبەرێن خودێ یێن مللەتێن خۆ ژ عەزابا خودێ دترسینن 194)

جبریلی ئەو ب زمانەکێ عەرەبی یێ ئاشکەرا بۆ تە ئینا خوارێ، یا ڕامان ئاشکەرایە، ئـەو وان هەمی تشتان ئاشکەرا دکـەت یێن ئـەو هەوجە دبنێ ژ کارێ دین و دونیایێ (195) )). [الشعراء:192-195]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ وَإِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْآنَ مِن لَّدُنْ حَكِيمٍ عَلِيمٍ }

ئانکو: ((و هندی تویی - ئەی موحەممەد - تو قورئانێ ژ نیك وی خودایی وەردگری یێ د شۆلێ خۆدا کاربنەجهـ ئەوێ ب زانینێ دۆر ل هەمی تشتان گرتی)). [النمل:6]. ئەڤ قورئانە ژی یا ژ دەڤ خودێ هاتییە خوار وەك ڕاستدەرئێخەرەك بۆ پەڕتووکێن خودایی یێن بەری وێ هاتینە هنارتن، خودێ دبێژیت:

{وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَن يُفْتَرَىٰ مِن دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِن رَّبِّ الْعَالَمِينَ}

ئانکو: ((و نەبوویە بۆ کەسێ کو ڤێ قورئانێ ژ نیك ئێکێ دی ژبلی خودێ بینیت؛ چونکی کەسەك نەشێت وێ چەندێ بکەت، بەلێ خودێ ئەو یا ئینایە خوارێ ڕاستییا وان کیتابێن وی بەری قورئانێ بۆ پێغەمبەران ئینانە خوارێ ئاشکەرا دکەت؛ چونکی دینێ خودێ ئێکە، و د ڤێ قورئانێدا دیارکرن و بەرفرەهکرنا وی شریعەتی هەیە یێ خودێ بۆ ئوممەتا موحەممەدی دانای، گومان تێدا نینە کو ئەڤ قورئانە ب وەحی ژ نیك خودایێ هەمی چێکرییان هاتییە)). [یونس:37]. قورئانا پیرۆز ئێکلاکرنێ د پترین وان بابەتاندا دکەت یێن جوهی و فەلە د ئایینێ خۆدا تێدا جۆدا بووین و ب (خیلاف) چووین، خودایێ مەزن دبێژیت:

{إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَكْثَرَ الَّذِي هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ }

ئانکو: ((هندی ئەڤ قورئانەیە حەقیيێ بۆ ئیسرائیلیان دبێژیت د پتریيا وان تشتاندا یێن ئەو تێدا ژێك جودا بووین)). [النمل:76]. قورئانا پیرۆز هند بەلگە و بورهان یێن د ناڤدا هەین کو هێجەتێ ل سەر هەمی مرۆڤان ڕادکەت بۆ زانینا ڕاستییێن گرێدایی ب خودایێ مەزن و دینێ وی و جزادانا ویڤە، خودێ دبێژیت:

{وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ}

ئانكو: ((و ب ڕاستی بۆ ڤان بوتپەرێسان مە - بۆ ترساندن، د ڤێ قورئانێدا - ژ هەمی ڕەنگێن مەتەلێن زەمانێن بۆری ئینایینە؛ دا ئەو بیرا خۆ لێ بیننەڤە و خۆ ژ وێ کوفرا ئەو ل سەر بدەنە پاش)). [الزمر:27]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{وَنَزَّلۡنَا عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ تِبۡيَٰنٗا لِّكُلِّ شَيۡءٖ وَهُدٗى وَرَحۡمَةٗ وَبُشۡرَىٰ لِلۡمُسۡلِمِينَ}

ئانكو: ((و ب ڕاستی مە قورئان بۆ تە هنارتییە دا هەر تشتەکێ هەوجەی ئاشکەراکرنێ بیت ئەو ئاشکەرا بکەت و دا ئەو ببیتە هیدایەت و دلۆڤانی بۆ وی یێ باوەرییێ پێ بینیت و مزگینییەکا خۆش ب دویماهییەکا باش بۆ خودان باوەران)). [النحل:89].

و قورئانا پیرۆز بەرسڤێ ل سەر گەلەك پرسیارێن گرنگ ددەت کو ب ملیونان مرۆڤان ژ بەر وان پرسیاران ماینە حەییری، قورئانا پیرۆز ددەتە دیارکرن کا خودێ چاوا ئەرد و ئەسمان دروستکرینە، خودێ دبێژیت:

{أَوَلَمْ يَرَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنَاهُمَا ۖ وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَاءِ كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ ۖ أَفَلَا يُؤْمِنُونَ }

ئانكو: ((ئەرێ ما ئەو کافرێن هە نزانن کو ئەسمان و ئەرد دپێکڤە بوون و ئەرد دپێکڤە بوون و چ ناڤبڕ د ناڤبەرا واندا نەبوون، نە چ باران ژ ئەسمانی دهات و نە چ شینکاتی ل ئەردی شین دبوو، ئینا مە ب شیانا خۆ هەردوو ژێکڤەکرن، مە باران ژ ئەسمانی ئینا خوارێ و شینکاتی ژ ئەردی ئینا دەرێ، هەر تشتەکێ زیندی مە ژ ئاڤێ چێکر، ئەرێ ما ئەڤ کافرە ژ بەر وی تشتێ ئەو دبینن باوەرییێ نائینن و پەرستنا خودێ ب تنێ ناکەن؟)). [الأنبياء:30]. و کا خودێ چاوا مرۆڤ ئافراندییە، خودێ دبێژیت:

{ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِن كُنتُمْ فِي رَيْبٍ مِّنَ الْبَعْثِ فَإِنَّا خَلَقْنَاكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِن مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْأَرْحَامِ مَا نَشَاءُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِن بَعْدِ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ وَتَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ }

ئانكو: ((ئەی گەلی مرۆڤان ئەگەر هوین ب گومانن کو خودێ مرییان زێندی دکەتەڤە پانێ مە بابێ هەوە ئادەم ژ ئاخێ یێ ئافراندی، پاشی دویندەها وی ژ چیکەکا ئاڤێ یا زێدە بووی، پاشی ئەو چپکا ئاڤێ - ب شیانا خودێ - یا بوویە خوینەکا هشك، پاشی ئەو خوینا هشك یا بوویە پارچەکا گۆشتی یا هند هندی مرۆڤ دجیت، ڤێجا هندەك جاران دبیتە چێکرییەکێ تەمام هەتا ب سەر دونیایێ دکەڤیت، هندەك جاران چێکرییەکێ نە یێ تەمامە، لەوا دچیت؛ دا ئەم تەمامیا شیانا خۆ ل سەر ئافراندنێ بۆ هەوە ئاشکەرا بکەین، تشتێ مە بڤێت ئەم دهێلینە د مالبچویکاندا هەتا دەمێ بوونا وی، ئەڤ قویناغە ب بوونا بچویکی پێك دهێن دەمێ ئەو دبیتە زارۆك پاشی مەزن دبیت و دبیتە گەنجەکێ خودان هێز و ئەقلەکێ تەمام، هندەك زارۆك دبیت بەری هنگی بمرن، هندەك ژ وان مەزن دبن هەتا دگەهنە ژییێ پیراتییێ و کێمبوونا ئەقلی؛ ڤێجا ئەڤ دان عەمرە تشتەکی نزانیت یێ وی بەری هنگی دزانی. تو ئەردی دبینی یێ هشك و مرییە چ شینکاتی لێ نینە، ڤێجا ئەگەر مە ئاڤ ب سەردا ئینا خوار ئەو دێ هژیێت و شینکاتی دێ ژێ دەرکەڤیت، ژ بەر ئاڤدانێ دێ بلند بیت و ژ هەر ڕەنگەکی ژ ڕەنگێن شینکاتییێ باش ئەو دێ پێڤە هێت یێ بینەران پێ خۆش بیت)). [الحج:5]. و کا چارەنڤیسێ وی بۆ کیڤەیە، ئەرێ پشتی ڤێ ژیانێ جزایێ چاکەکاری و خرابکاری دێ چ بیت، و بەری نوکە مە د خالا (20)ێدا بەلگە ل سەر ڤی بابەتی ئینان و مە دا دیارکرن کا ئەرێ ئەڤ هەبوونە ب ڕێکەفت پەیدابوویە یان ژێ ژ بەر ئارمانجەکا مەزن هاتییە هەبوونێ؟ خودایێ مەزن دبێژیت:

{ أَوَلَمْ يَنظُرُوا فِي مَلَكُوتِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ وَأَنْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَدِ اقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ ۖ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ}

ئانكو: ((ئەرێ و ما وان خۆ نەدایە مولکێ خودێ یێ مەزن و دەستهەلاتا وی یا بێ توخویب ل ئەسمانان و ئەردی، هەر تشتەکێ خودایێ مەزن د ناڤ هەر دووواندا ئافراندی، دا هزرا خۆ د وێ چەندێدا بکەن و مفایەکی بۆ خۆ ژێ وەربگرن و دا بەرێ خۆ بدەنە دەمێ مرنا خۆ یا کو دبیت یا نێزیك بیت و گەلەك بۆ نەما بیت ڤێجا ئەو ل سەر کوفرێ بهێنە مراندن و بەرێ وان بۆ عەزابا خودێ یا دژوار بهێتە دان؟ ئەرێ پشتی ترساندن و هشیارکرنا ب قورئانێ ئەو دێ باوەرییێ ب چ ئینن؟)). [الأعراف:185]. و خودێ دبێژیت:

{ أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنَاكُمْ عَبَثًا وَأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ}

ئانکو: ((ئەرێ ڤێجا هەوە - گەلی چێکرییان - هزرکربوو هەما مە ژ قەستا هوین ئافراندینە، نە ئەم چ فەرمانان ل هەوە دکەین و نە هەوە ژ چ تشتان ددەینە پاش، کو هوین ل ئاخرەتێ بۆ حسێب و جزادانێ [نازڤڕنە نیک مە؟)). [المؤمنون:115.

قورئانا پیرۆز ژی هەتا ئەڤرۆکە ب وی زمانێ ئێکەم جار پێ هاتییە خوار یاپاراستییە، خودایێ مەزن دبێژیت:

{إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ }

ئانکو: ((هندی ئەمین مە قورئان بۆ موحەممەد پێغەمبەری - سلاڤ لێ بن - یا ئینایە خوارێ، ئەم ب پاراستنا وێ ڕادبین دا چ لێ نەهێتە زێدەکرن و چ ژێ کێم نەبیت، و چ ژێ نەهێتە بەرزەکرن)). [الحجر:9]. خۆ پیتەکا ب تنێ ژی ژ وێ کێم نەبوویە و مەحالە هەڤدژی بکەڤیتە تێدا یان کێمکرن یان گوهارتن تێدا پەیدا ببیت، خودایێ مەزن دبێژیت:

{أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ ۚ وَلَوْ كَانَ مِنْ عِندِ غَيْرِ اللَّهِ لَوَجَدُوا فِيهِ اخْتِلَافًا كَثِيرًا}

ئانکو: ((ئەرێ ما ئەوێن هە هزرێن خۆ د قورئانێدا ناکەن و بەرێ خۆ نادەنە وێ حەقییا تێدا هاتی، کو ب ڕەنگەکێ ڕێکوپێك و موکوم هاتییە هندێ دگەهینیت کو ئەو ژ نیك خودێیە، ئەگەر ئەو ژ نیك ئێکێ دی با ژبلی وی ئەو دا جوداهییەکا مەزن تێدا بینن)). [النساء:82]. ئەڤ قورئانە یا هاتییە چاپکرن و بەلاڤکرن ژی، ئەو پەڕتووکەکا مەزن و پەردەدڕە و یا ژ هەژییە بهێتە خواندن یان ژی گوهداری بۆ بهێتە کرن یان وەرگێڕانا ڕامانا وێ بهێتە خواندن، کا چاوا سوننەتا پێغەمبەرێ وی موحەممەدی صلی الله علیه وسلم و ڕێنیشاندان و ژیاننامەیا وی ژی یا هاتییە پاراستن و ڤەگوهاستن ل دویڤ زنجیرەیەکا ڤەگوهێزەرێن جهێ باوەرییێ، و ئەو ب زمانێ عەرەبییێ یێ کو پێغەمبەر صلی الله علیه و سلم پێ ئاخڤتی یا هاتییە چاپکرن و بۆ گەلەك زمانان هاتییە وەرگێڕان، قورئانا پیرۆز و سوننەتا پێغەمبەرێ وی صلی الله علیه وسلم ژێدەرێن ئێکانەنە بۆ ئەحکام و بڕیارێن ئیسلامێ و تەشریعاتێن وێ، ڤێجا ئیسلام ژ ڕەفتارێن وان کەسێن بۆ وێ دهێنە پالدان ناهێتە وەرگرتن، بەلکی ژ وەحییا خودایی یا بێ خەلەتی (مەعصوم) دهێتە وەرگرتن کو ئەو ژی: قورئانا پیرۆز و سوننەتا پێغەمبەرییە صلی الله علیه وسلم، خودایێ مەزن ل دۆر قورئانێ دهێتە کەرەمێ و دبێژیت:

{ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِٱلذِّكۡرِ لَمَّا جَآءَهُمۡۖ وَإِنَّهُۥ لَكِتَٰبٌ عَزِيزٞ - لَّا يَأۡتِيهِ ٱلۡبَٰطِلُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَلَا مِنۡ خَلۡفِهِۦۖ تَنزِيلٞ مِّنۡ حَكِيمٍ حَمِيدٖ}

ئانكو: ((هندى ئەون يێن كوفر ب قورئانێ كرى دەمێ ئەو بۆ وان هاتى ئەو دێ تێ چن و دێ هێنە عەزابدان، هندى ئەڤ قورئانەيە كيتابەكا زال و ب بهايە، خودێ ئەو يا زال و ب بها كرى كو ئەو ژ گوهۆڕينێ پاراستى (41) ژ چ لايانڤە نەحەقى ناگەهتێ و تشتەك وێ پويچ ناكەت، ئينانە خوارەكە ژ نيك خودايێ كاربنەجهـ د ڕێڤەبرنا كاروبارێن بەنييێن خۆدا، يێ هێژاى مەدحان. [فصلت:41 42].
خودايێ مەزن ل دۆر بهايێ سوننەتێ و كو ئەو ژى وەحييەكە ژ دەڤ خودێ هاتييە هنارتن دبێژيت:

{وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمۡ عَنۡهُ فَٱنتَهُواْۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۖ إِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ}

ئانكو: ((و مالێ پێغەمبەر بدەتە هەوە، يان بۆ هەوە بدانيت هوين وى وەربگرن، يێ وى هوين ژ وەرگرتنا وى داينە پاش هوين خۆ ژێ بدەنە پاش، هوين تەقوا خودێ بكەن و پێگيرييێ ب فەرمانا وى بكەن. هندى خودێيە يێ عەزاب دژوارە بۆ وى يێ بێ ئەمرييا وى بكەت. ئەڤ ئايەتە بناخەيە بۆ هندێ كو دڤێت كار ب سوننەتێ بهێتەكرن)). [الحشر:7].

## 29- و ئيسلام فەرمانێ ب باشييا د گەل دايك و بابان دكەت، هەتا ئەگەر ئەو موسلمان ژى نەبن، هەروەسا دەربارەى زارۆكان ژى شيرەتێ ل مە دكەت.

ئيسلام فەرمانێ ب باشييا د گەل دايك و بابان دكەت، خودايێ مەزن دبێژيت:

{وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُل لَّهُمَا أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُل لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا }

ئانكو: ((و خودايێ تە - ئەى مرۆڤ - فەرمان دايە كو پەرستنا وى ب تنێ بهێتەكرن و فەرمان ب قەنجييا د گەل باب و دايكێ كرييە، و ب تايبەتى دەمێ ئەو پير دبن، ڤێجا ئەگەر تە تشتەك ژ ئێك ژ وان يان ژ هەردووان گوهـ لێ بوو تو بێهنا خۆ تەنگ نەكە و وان حسێب نەكە بارەكێ گران، گۆتنا نەخۆش نەبێژە وان، خۆ تو نەبێژێ: ئۆف، كو كێمترين پەيڤا نەخۆش ئەوە، كارەكێ كرێت د دەحەقا واندا بلا ژ تە دەرنەكەڤيت، بەلێ د گەل وان يێ نەرم بە و هەردەم ب گۆتنەكا نەرم و جوان وان باخڤە)). [الإسراء:23]. هەروەسا خودێ دبێژيت:

{وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَالُهُ فِي عَامَيْنِ أَنِ اشْكُرْ لِي وَلِوَالِدَيْكَ إِلَيَّ الْمَصِيرُ }

ئانكو: ((و مه فەرمان ب قەنجییا د گەل دایبابان ل مرۆڤی كرییه، دایكا وی ئەو ب زەحمەتەكا ل سەر زەحمەتێ هلگرتییه و هەلگرتن و شیرڤەكرنا وی د دوو سالان دایه، مه گۆته وی: شوكرا خودێ بكه، پاشی شوكرا دایبابێن خۆ بكه، زڤرین بۆ نیك منه، ڤێجا هەر ئێكی ئەز دێ جزایێ وی دەمێ)). [لقمان:14]. دیسان خودێ دبێژیت:

{وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَانًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُ وَفِصَالُهُ ثَلَاثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضَاهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِي ۖ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ الْمُسْلِمِينَ }

ئانكو: ((و مه شیرەت ل مرۆڤی كرییه كو قەنجییێ د گەل دایبابێن خۆ بكەت هندی ئەو دساخ بن و پشتی مرنا وان ژی؛ چونكی دایكا وی ب زەحمەت ئەو د زكێ خۆدا هەلگرتییه و ب زەحمەت و نەخۆشی ئەو بوویه، دەمێ هەلگرتن و شیردانا وی سیهـ هەیڤن. بەحسكرنا ژ ڤان نەخۆشییێن دایك دبینیت نیشانا هندێیه كو حەقێ وێ ل سەر عەیالی ژ حەقێ بابێ پترە. هەتا دەمێ ئەڤ مرۆڤه دگەهیته دویماهییا هێزا خۆ یا لەشی و ئەقلی و دگەهیته چل سالییێ ئەو دوعایێ ژ خودایێ خۆ دكەت و دبێژیت: خودایێ من تو بەرێ من بده هندێ كو ئەز سوپاسییا قەنجییا ته بكەم یا كو ته د گەل من و دایبابێن من كری و تو بەرێ من بده كرنا وی كارێ چاك یێ تو ژێ ڕازی ببی و تو دوینده‌ها من بۆ من چاك بكه، هندی ئەزم من ژ هەمی گونەهێن خۆ تۆبەیه، ئەز ژ وانم یێن خۆ ب دەست ئەمر و فەرمانا تەڤە بەرداین)). [الأحقاف:15]. ژ ئەبو هورەیرەی (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێته ڤەگوهاستن كو گۆتییه: زەلامەك هاته دەڤ پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم و گۆت: ئەی پێغەمبەرێ خودێ؛ ئەرێ كیژ مرۆڤ ژ هەمییان ژ هەژیترە ئەز د گەل هەڤالەكێ باش بم؟ گۆت: ((دایكا ته)). گۆت: پاشی كی؟ گۆت: ((پاشی هەر دایكا ته)). گۆت: پاشی كی؟ گۆت: ((پاشی هەر دایكا ته)). گۆت: پاشی كی؟ گۆت: ((پاشی بابێ ته)). (صحيح مسلم)

ئەڤ شیرەتا ئیسلام ل مه دكەت دەربارەی باشییا د گەل دایك و بابان یا گشتییه، چ ئەڤ دایك و بابه موسلمان بن یان ژی نه موسلمان بن و كافر بن، فەرموودەیەك ل دۆر ڤێ چەندێ ژ ئەسمائا كچا ئەبو

بەكرى دهێته ڤەگوهاستن كو گۆتییە: ((ل دەمێ قورەیشییان ڕێكەڤتنا ئاشتییێ د گەل پێغەمبەرى صلى الله عليه وسلم ئەنجامداى، دایكا من د گەل كورێ خۆ هات، من ژى پرسیار ژ پێغەمبەرى صلى الله عليه وسلم كر و من گۆتێ: دایكا من یا هاتى و ئەو حەز دكەت بهێته دەڤ من ، ئەرێ ئەز پەیوەندییێن خۆ دگەل باش بكەم؟ گۆت: ((بەلێ پەیوەندیێن خۆ دگەل دەیكا خۆ باش بكە)). (صحيح البخاري).
بەلكى خۆ ئەگەر دایك و بابان بزاڤ كرن زارۆكێ وان ئیسلامێ بهێلیت و بەرەڤ كوفرێڤە بچیت، هنگى ئیسلام فەرمانێ ل مرۆڤى دكەت – دەمێ ئەو ڤێ فەرمانێ ل مرۆڤى دكەن – گوهدارییا وان نەكەت و هەر ل سەر ئیسلاما خۆ و باوەرى ئینانا ب خودایێ خۆ بمینیت، بەلێ د گەل هندێ دڤێت باشییێ د گەل وان بكەت و ب باشى د گەل وان بژیت و نەخۆشییێ بۆ دروست نەكەت، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ وَإِن جَٰهَدَاكَ عَلَىٰٓ أَن تُشۡرِكَ بِي مَا لَيۡسَ لَكَ بِهِۦ عِلۡمٞ فَلَا تُطِعۡهُمَاۖ وَصَاحِبۡهُمَا فِي ٱلدُّنۡيَا مَعۡرُوفٗاۖ وَٱتَّبِعۡ سَبِيلَ مَنۡ أَنَابَ إِلَيَّۚ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمۡ تَعۡمَلُونَ}

ئانكو: ((و ئەگەر دایبابێن تە - ئەى كوڕێ خودان باوەر - خۆ ب تەڤە وەستاند كو تو شریكەكێ تە چ زانین پێ نەهەى بۆ من د پەرستنێدا بدانى، یان ژى فەرمانێ ب بێ ئەمرییا خودێ ل تە بكەت تو گوهدارییا وان نەكە؛ چونكى د بێ ئەمرییا خودێدا چێ نابیت گوهدارییا كەسێ بهێتەكرن و د دونیایێدا تو ب قەنجى هەڤالینییا وان د وى تشتیدا بكە یێ گونەهـ تێدا نەبیت، تو - ئەى كوڕێ خودان باوەر - ڕێكا وى بگرە یێ ژ گونەها خۆ تەوبە كرى و زڤرییە نیك من و باوەرى ب پێغەمبەرێ من موحەممەدى - سلاڤ لێ بن - ئینای، پاشى زڤڕینا هەوە بۆ نیك منە و ئەز دێ بەحسێ وى كارى بۆ هەوە كەم یێ هەوە د دونیایێدا كرى، هەر ئێكى ل دویڤ كارێ وى ئەز دێ جزایێ وى دەمێ)). [لقمان:15].

و ئیسلام ڕێكێ ل مرۆڤێ موسلمان ناگریت ئەو باشییێ د گەل مرۆڤێن خۆ یێن موشرك یان كەسێن دى یێن موشرك بكەت ئەگەر خۆ مرۆڤێن وى ژى نەبن، بەلێ ب مەرجەكى ئەڤ مرۆڤێن هە ژ كەسێن شەڕكەر بن، خودایێ مەزن دبێژیت:

{ لَّا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ وَلَمْ يُخْرِجُوكُم مِّن دِيَارِكُمْ أَن تَبَرُّوهُمْ وَتُقْسِطُوا إِلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ }

ئانكو: ((خودێ هەوە - گەلى خودان باوەران - ژ وان كافران پاشڤەنابەت یێن شەڕێ هەوە سەرا دینى نەكرى، هوین ژ وارێ هەوە دەرنەئێخستین كو هوین باشییێ د گەل وان بكەن و كو هوین ب قەنجى دادییێ د گەل بكەن. هندى خودێیە حەز ژ وان دكەت یێن د گۆتن و كریارێن خۆدا دادییێ دكەن)). [الممتحنة:8].

دیسان ئیسلام فەرمانێ دکەت مرۆڤ شیرەتێ ل زارۆکێن خۆ بکەت، مەزنترین تشتێ ئیسلام فەرمانێ پێ ل بابی دکەت ئەڤەیە ئەو نیشا زارۆکێن خۆ بدەت کا مافێن خودێ ل سەر وان چنە، هەروەکی پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم گۆتییە پسمامێ خۆ عەبدوللاهێ کوڕێ عەباسی (خودێ ژ هەردووکان ڕازی بیت): ((ئەی کوڕکۆ یان ئەی کوڕکێ بچویك، ئەرێ ما ئەز هندەك پەیڤان نیشا تە نەدەم کو خودێ دێ بۆ تە کەتە جهێ مفای؟ من گۆتێ: بەلێ. ئینا گۆت: سنورێن خودێ ب پارێزە، خودێ دێ تە پارێزیت، سنورێن خودێ ب پارێزە، دێ وی ل هەمبەری خۆ بینی، ل بەرفرەهییێ خودێ بنیاسە، خودێ ل بەرتەنگییێ دێ تە نیاسیت، ئەگەر تە داخوازییەك هەبیت؛ وێ چەندێ ژ خودێ بخوازە و ئەگەر تە ڤیا هاریکارییێ وەرگری؛ هاریکارییێ ژ خودێ وەربگرە)). (رواه أحمد 4/287)

هەروەسا خودێ فەرمان ل دایك و بابان کرییە ئەو وی تشتی نیشا زارۆکێن خۆ بدەن یێ بۆ کارێ دین و دونیایا وان مفایێ وان تێدا بیت، خودێ دبێژیت:

{ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ قُوٓاْ أَنفُسَكُمۡ وَأَهۡلِيكُمۡ نَارٗا وَقُودُهَا ٱلنَّاسُ وَٱلۡحِجَارَةُ عَلَيۡهَا مَلَٰٓئِكَةٌ غِلَاظٞ شِدَادٞ لَّا يَعۡصُونَ ٱللَّهَ مَآ أَمَرَهُمۡ وَيَفۡعَلُونَ مَا يُؤۡمَرُونَ}

ئانکو: ((ئەی ئەوێن باوەری ب خودێ ئیناى و دویکەڤتنا پێغەمبەرێ وی کری، هوین خۆ و عەیالێ خۆ ب گوهدانا فەرمانا خودێ ژ وی ئاگری بپارێزن یێ ب مرۆڤ و بەران دهێتە هەلکرن، هندەك مەلائیکەتێن ب هێز و زڤر خەلکێ وی ئاگری عەزاب ددەن، ئەو بێ ئەمرییا خودێ ناکەن و وی تشتی دکەن یێ فەرمان پێ ل وان دهێتەکرن)). [ التحريم:6] ژ عەلی (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن کو وی ل دۆر گۆتنا ڤێ گۆتنا خودێ گۆتییە:

{قُوا أَنفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا }

ئانکو: ((هوین خۆ و عەیالێ خۆ ب گوهدانا فەرمانا خودێ ژ ئاگری بپارێزن)). دبێژیت: ((وان تورە و فێر بکەن)). و پێغەمبەری صلی الله علیه و سلم فەرمان ل بابی کرییە ئەو زارۆکێ خۆ فێری کرنا نڤێژێ بکەت، دا کو ل سەر وێ ڕابیت و فێر ببیتێ، ڤێجا پێغەمبەری صلی الله علیه و سلم گۆت: ((فەرمانێ ل زارۆکێن خۆ بکەن ب کرنا نڤێژێ و هێشتا ژییێ وان حەفت سالە)). (رواه أبو داود). هەروەسا پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم گۆتییە: ((هوین هەمی شڤانن و هوین هەمی بەرپرسن ژ وان کەسێن ل بن بەرپرسیارەتییا هەوە، سەرۆك و ڕێبەر شڤانە و بەرپرسە ژ خەلکێ خۆ، زەلام شڤانە د ناڤ مالا خۆدا و بەرپرسە ژ وان کەسێن ل بن دەستێن وی، ژن شڤانە ل مالا هەڤژینێ خۆ و بەرپرسە ژ وان کەسێن ل بن دەستێن وێ، خزمەتکار ژی شڤانە د مال و سامانێ مەزنێ خۆدا و ئەو بەرپرسە ژ

وان کەسێن ل بن دەستێن وێ، هوین هەمی بەرپرسن ژ وان کەسێن  ل بن بەرپرسیارەتییا هەوە)).

4490 (صحیح بن حبان)).

دیسان ئیسلامێ فەرمان ل بابی کرییە ئەو مەزاختنێ ل سەر زارۆکێن خۆ و کەس و کارێن مالا خۆ بکەت، بەری نوکە د خالا (18)ێدا تشتەك ل دۆر ڤێ چەندێ د گەل مە بوری و پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم خێرا مەزاختنا ل سەر زارۆکان دیارکر و گۆت: ((باشترین دینارا زەلام د مەزێخیت: ئەو دینارە یا ل سەر زارۆکێن خۆ د مەزێخیت و دینارەکە زەلام ل سەر دەوارێ خۆ یێ جیهادێ د مەزێخیت، و دینارەکە زەلام ل سەر هەڤالێن خۆ یێن جیهادێ د مەزێخیت)). ئەبو قیلابە دبێژیت: (ژ زارۆکان دەستپێکر. پاشی ئەبو قیلابەی گۆت: و ما خێرا کێ ژ یا وی زەلامی مەزنترە یێ مەزاختنێ ل سەر هندەك زارۆکێن بچویك دکەت و ب ڤێ چەندێ وان ب خرابییێ ب پارێزیت و دەهمەنێن وان پاقژ ڕاگریت یان ژی خودێ ب ڤی زەلامی مفای بگەهینتە وان زارۆکان و وان بێ منەت بکەت). 994 (صحیح مسلم))

## 30- ئیسلام فەرمانێ ب دادییا د گۆتن و کریاراندا دکەت هەتا د گەل دوژمنان ژیدا.

ئێك ژ سالۆخەتێن خودایێ مەزن یێ دهێتە سالۆخەتکرن، دادییە د کریار و ڕێڤەبرنا ویدا د ناڤبەرا عەبداندا، و ئەو د وی تشتێ فەرمان پێ کری یان پاشڤەبرن ژێ کری و د وی تشتێ چێکری یان تەقدیرکری ژی یێ ل سەر ڕێکەکا ڕاست و دروست، خودێ دبێژیت:

{شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَائِكَةُ وَأُولُو الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ ۚ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ }

ئانکو: ((خودێ شاهدەیی دایە کو ئەو ب تنێ خودایە، و وی شاهدەییا فریشتە و زانایان ژیدا د گەل شاهدەییا خۆ، ل سەر مەزنترین تشتێ شاهدەیی بۆ دهێتەدان: کو تەوحید و پێ ڕابوونا وییە ب دادییێ، ژ وی پێڤەتر چ خودا نینن، یێ زالە چ تشتەکێ وی بڤێت ل بەر وی ئاسێ نابیت، د گۆتن و کریارێن خۆدا یێ کاربنەجهە)). [آل عمران:18]. و خودێ فەرمانێ ب دادییێ دکەت، خودێ دبێژیت:

{قُلْ أَمَرَ رَبِّي بِالْقِسْطِ}

ئانکو: ((تو بێژە وان: خودایێ من فەرمان ب دادییێ کرییە)). [الأعراف:29]. و هەمی پێغەمبەر و هنارتییێن خودێ ژی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) ب دادییێ هاتینە، خودایێ مەزن دبێژیت:

{لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ }

ئانکو: ((ب ڕاستی مە پێغەمبەرێن خۆ ب دەلیلێن ئاشکەرا هنارتن و مە کیتاب ب ئەحکام و شریعەتڤە د گەل وان ئینا خوارێ، مە تەرازی ئینا خوارێ؛ دا مرۆڤ ب دادییێ سەرەدەرییێ د گەل ئێکودوو بکەن)). [الحدید:25]. و تەرازی دادییە د گۆتن و کریاراندا.

ئیسلام فەرمانێ ب دادییا د گۆتن و کریاراندا دکەت هەتا د گەل دوژمنان ژیدا، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ بِالْقِسْطِ شُهَدَاءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَوِ الْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ ۚ إِن يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَاللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ فَلَا تَتَّبِعُوا الْهَوَىٰ أَن تَعْدِلُوا ۚ وَإِن تَلْوُوا أَوْ تُعْرِضُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا}

ئانکو: ((ئەی ئەوێن باوەری ئینای، هوین ب دادییێ ڕابین و بۆ کنارێ خودێ شاهدەییێ بدەن، ئەگەر خۆ ل سەر هەوە ب خۆ ژی بیت، یان ل سەر دایبابێن هەوە بیت، یان ل سەر مرۆڤێن هەوە بیت، ئەوێ هوین شاهدەییێ ل سەر ددەن یێ چاوا بیت، چ یێ زەنگین بیت یان یێ فەقیر بیت؛ چونکی خودێ ب وان هەردووان حەقترە، ئەو ب وی تشتێ بۆ وان باش زاناترە، ڤێجا دلچوون و تاگیری بلا بەرێ هەوە نەدەتە هندێ کو هوین دادییێ نەکەن و ب ئەزمانێ خۆ وەربادانێ بێخنە شاهدەییا خۆ، یان پشتا خۆ بدەنە شاهدەییێ، ڤەشێرن یان نەدەن، هندی خودێیە ب کارێن هەوە یێن هویر یێ زانا بوویە، ئەو دێ هەوە سەرا وان جزا دەت)). [النساء:135]. دیسان خودێ دبێژیت:

{وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ أَن صَدُّوكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ أَن تَعْتَدُوا ۘ وَتَعَاوَنُوا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ ۖ وَلَا تَعَاوَنُوا عَلَى الْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ}

ئانکو: ((و نەڤیانا وی مللەتێ نەهێلای هوین بگەهنە مزگەفتا حەرام - وەکی ل سالا حودەیبیێ چێبووی - بلا هەوە پال نەدەتە هندێ کو هوین دادییێ د دەرحەقا واندا نەکەن، هوین د ناڤبەرا خۆدا هاریکارییێ ل سەر کرنا خێرێ و تەقوا خودێ بکەن، هوین هاریکارییێ ل سەر کرنا گونەهێ و پێلێدانا توخویبێن خودێ نەکەن، هشیاری بێ ئەمرییا خودێ بن، هندی ئەوە ئەو یێ عەزاب دژوارە)). [المائدة:2]. کا چاوا خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ لِلَّهِ شُهَدَاءَ بِالْقِسْطِ ۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ عَلَىٰ أَلَّا تَعْدِلُوا ۚ اعْدِلُوا هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ}

ئانکو: ((ئەی گەلی ئەوێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی موحەممەدی - سلاڤ لێ بن - ئینای، هوین پێخەمەت کنارێ خودێ ب حەقییێ ڕابین و ب دادییێ ببنە شاهد و نەڤیانا مللەتەکی بلا هەوە پالڤەنەدەت کو هوین دادییێ نەکەن، د ناڤبەرا دۆست و نەیاراندا وەکی ئێك هوین دادییێ بکەن، ئەو

دادی بۆ ترسا ژ خودێ نێزیکتره)). [المائدة:8]. ئەرێ ڤێجا ما تو د یاساییێن ئەڤرۆ مللەتان بۆ خۆ دانایین یان د ئاییینێن خەلکیدا تشتەکێ ب ڤی ڕەنگی دبینی، کو فەرمانێ دکەت ب شاهدەدانا ب حەقییێ و گۆتنا ڕاست و دروست خۆ ئەگەر ل دژی مرۆڤی ب خۆ و دایك و باب و نێزیکێن مرۆڤی ب خۆ ژی بیت، کا چاوا فەرمانێ دکەت مرۆڤ د گەل دوست و دوژمنێ خۆ یێ دادپەروەر بیت.

و پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم فەرمان ب دادییا د ناڤبەرا زارۆکاندا کرییە ژ عامری دهێتە ڤەگوهاستن کو گۆتییە: من گوه ل نوعمانێ کوڕێ بەشیری بوو (خودێ ژ هەردووکان ڕازی بیت) کو ل سەر مینبەری بوو و دگۆت: بابێ من تشتەك دا من، ئینا عەمرەیا کچا ڕەواحەی گۆت: ئەز ب ڤێ چەندێ ڕازی نابم هەتا تو نەچییە دەڤ پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه و سلم و وی بکەیە شاهد ل سەر ڤێ چەندێ، ڤێجا هاتە دەڤ پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم و گۆت: من تشتەك دا کوڕێ خۆ یێ من ژ عەمرەیا کچا ڕەواحەی بووی، بەلێ وێ فەرمان ل من کر ئەز بهێمە دەڤ تە و تە بکەمە شاهد ل سەر ڤێ چەندێ ئەی پێغەمبەرێ خودێ، ئینا گۆت: ((ئەرێ تە تشتەکێ وەسا دایە هەمی زارۆکێن خۆ یێن دی ژی؟)) گۆت: نەخێر، گۆت: ((پا مادەم وەسایە هوین تەقوا خودێ بکەن و د ناڤبەرا زارۆکێن خۆدا دادییێ بکەن))، گۆت: پاشی زڤڕی مال و ئەو تشتێ دایە وی ژ وی وەرگرت و زڤڕاند). (صحيح البخاري 2587).

ئەڤە ژی چونکی کارێ خەلکی و یێ وەلاتان ژی ئەگەر ب دادییێ نەبیت ل سەر چ تشتێن دی بنەجه نابیت، خەلك ژی ئەگەر ب دادییێ نەبیت ل سەر دین و خوین و دویندەه و نامویس و مال و ئاخا خۆ ئێمن و تەنا نابن، ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئەم دبینین دەمێ کافرێن مەکەهێ ڕەوش ل بەر موسلمانان ل مەکەهێ تەنگ کری، پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم فەرمان ل وان کر ئەو بەرەڤ حەبەشێ مشەخت بن، ئەگەر ژی کرە ئەڤە کو شاهەکێ دادپەروەر یێ ل وێ دەڤەرێ هەی و ل دەڤ وی زۆرداری ل کەسەکی ناهێتە کرن.

## 31- ئیسلام فەرمانێ ب باشی و قەنجییێ دکەت د گەل هەمی چێکرییان و گازی دکەت بۆ ڕەوشتێن باش و کار و کریارێن تازە و جوان.

ئیسلام فەرمانێ ب باشی و قەنجییێ دکەت د گەل هەمی چێکرییان، خودێ دبێژیت:

{إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَإِيتَاءِ ذِي الْقُرْبَىٰ }

ئانکو: ((هندی خودایێ مەزنە د ڤێ قورئانێدا فەرمانێ ل بەنییێن خۆ دکەت کو دادییێ د دەرحەقا ویدا بکەن، کو پەرستنا وی ب تنێ بکەن و د دەرحەقا خەلکی ژیدا کو مافێ هەر خودان مافەکی بدەنێ، فەرمانێ ب قەنجییێ ژی دکەت کو کارێن وی ل سەر وان فەرکرین ب دورستی ئەو بکەن و ب گۆتن و کریار د گەل خەلکی دباش بن، خودێ فەرمانێ ب مرۆڤایینییێ دکەت)). [النحل:90]. دیسان خودایێ مەزن دبێژیت:

{الَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ}

ئانکو: ((ئەوێن مالێ خۆ ل بەرفرەهییێ و تەنگاڤییێ خەرج دکەن، ئەوێن ب صەبرکێشانێ کەربا دلێ خۆ دادکەن و ئەگەر شیانە وان یێن زۆرداری لێکری لێ دبۆرن. ئەڤە ئەو قەنجییە یا خودێ حەز ژ خودانێن وێ دکەت)). [آل عمران:134]. پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه و سلم دبێژیت: ((مسۆگەر خودێ باشی و قەنجی ل سەر هەمی تشتان نڤیسییە، ڤێجا ئەگەر هەوە کوشتن کر؛ هوین وێ کوشتنێ ب جوانی و تازەیی بکەن، و ئەگەر هەوە ڤەکوشت کر؛ هوین ب باشی و جوانی ئەنجام بدەن، و بلا ئێك ژ هەوە بەری گیانەوەری ڤەکوژیت کێرکا خۆ خۆشکەت و بلا ڤەکوشتییێ خۆ ژی ڕحەت و تەنا بکەت)). (صحیح مسلم 1955).

و ئیسلام گازی دکەت بۆ ڕەوشتێن باش و بلند و کار و کریارێن تازە و جوان، خودایێ مەزن د پەڕتووکێن بەرێدا ل دۆر سالۆخەتێ پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی صلی الله علیه وسلم دبێژیت:

{الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنزِلَ مَعَهُ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ}

ئانکو: ((ئەڤێ دلۆڤانییێ ئەز دێ بۆ وان نڤیسم یێن ژ خودێ دترسن و خۆ ژ بێ ئەمرییا وی ددەنە پاش، و دویکەڤتنا وی پێغەمبەرێ نەخواندەڤا دکەن، کو موحەممەدە - سلاڤ لێ بن -، یێ بەحس و سالۆخەتێ وی ل نیك خۆ د تەوراتێ و ئنجیلێدا نڤیسی دبینن، ئەو فەرمانێ ب تەوحیدێ و هەر باشییەکا هەبیت ل وان دکەت، بەرێ وان ژ شرکێ و نەگوهدارییێ و هەر تشتەکێ خراب ددەتە پاش و تشتێن پاقژ ژ خوارن و ڤەخوارن و مارەکرنێ بۆ وان حەلال دکەت، تشتێن پیس وەکی گۆشتێ بەرازی و وان خوارن و ڤەخوارنێن خودێ ل سەر وان حەرامکرین بۆ وان حەرام دکەت، وی بارێ گران یێ کو ل وان هاتییە کرن وەکی بڕینا جهێ پیس ژ جلکی و چەرمی و سوژاندنا دەسکەڤتییان و تۆلڤەکرنا ژ وی یێ کوشتن کری ژ قەستا یان بێ دەستی، ژ سەر وان ڕادکەت، ڤێجا ئەوێن باوەری ب پێغەمبەرێ نەخواندەڤا موحەممەدی - سلاڤ لێ بن - ئینای، و بهایێ وی مەزن کری و پشتەڤانییا وی کری، و دویکەڤتنا وێ قورئانێ کری یا بۆ وی هاتییە خوارێ، و کار ب سوننەتا وی کری، ئەو ئەون یێن ئەو سۆز ب دەست خۆڤە ئینای یا خودێ دایە بەنییێن خۆ یێن خودان باوەر)). [الأعراف:157]. و پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((عائیشە؛ خودێ یێ نەرم و حەلیمە و حەز ژ نەرم و حەلیمییێ دکەت، و ئەو خەلات و بەخشینا ل سەر نەرم و حەلیمییێ ددەت ل سەر توندوتیژییێ

نادەت، و ئەوا ل سەر نەرم و حەلیمییێ ددەت ل سەر چ تشتێن دی نادەت)). (صحيح مسلم 2593).
دیسان پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((ب ڕاستی خودێ ئەڤ کارە ل سەر هەوە حەرام کرینە: خرابیا د گەل دایکان، بنئاخکرنا کچان ب ساخی، نەدانا وی مافێ خودێ بڕیار و فەرمان ب دانا وی دای، هەروەسا خودێ نەڤێت ئەڤ تشتە ل دەڤ هەوە هەبن: گۆتگۆك و کەلەك پرسیارکرن و بەرزەکرنا مال و سامانی ژی)). (صحيح البخاري 2408). کا چاوا پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((هوین ناچنە بەحەشتێ هەتا هوین باوەرییێ نەئینن، هوین باوەرییێ نائینن هەتا هوین حەز ژ ئێکودوو نەکەن، ئەرێ ئەز بەرێ هەوە نەدەمە تشتەکی ئەگەر هەوە ئەنجامدا؛ دێ حەز ژ ئێکودوو کەن؟ سلاڤێ د ناڤ خۆدا بەلاڤکەن)). (صحيح مسلم 54).

## 32- ئیسلام فەرمانێ ب ڕەوشتێن باش دکەت، وەکی ڕاستگۆیییێ، دەستپاکییێ، دەهمەنپاقژییێ، شەرمینی و وێرەکییێ، دان و مەردینییێ، هاریکاریا کەسێ پێدڤی و د هەوار چوونا کەسێ کەفتییە تەنگاڤییەکێدا، تێرکرنا کەسێ برسی و باشییا د گەل جیرانی، گەهاندنا بەندکێ مرۆڤایینییێ و نەرمینی و باشییا د گەل گیانەوەران.

ئیسلام فەرمانێ ب ڕەوشتێن جوان دکەت، پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((ب ڕاستی ئەز یێ هاتیمە هنارتن، ب تنێ دا ڕەوشتێن بلند و جوان تەمام بکەم)). (صحيح الأدب المفرد 207). دیسان پێغەمبەرێ خودێ (صلى الله عليه وسلم) دبێژیت: ((خۆشتڤیترین کەس ژ هەوە ل دەڤ من و نێزیکترینێ وان ل دیوانا من ل ڕۆژا قیامەتێ؛ ئەوە یێ ڕەوشتێ وی ژ یێ هەمییان جوان و تازەتر بیت، و نەخۆشتڤیترین کەس ژ هەوە ل دەڤ من و دویرترینێ وان ل دیوانا من ل ڕۆژا قیامەتێ؛ ئەوە یێ پرپێژ بیت و گەلەك ب ئاخڤیت و ب دەڤێ خۆ ترانا ب خەلکی بکەت، هەروەسا ئەوە یێ (متفيهق) بیت، گۆتن: مە زانی پربێژ و یێ ترانا ب خەلکی دکەت کییە، بەلێ مە نەزانی (متفيهق) کییە؟ گۆت: ئەون یێن خۆ مەزن دکەن)). (السلسلة الصحيحة 791). فەرموودەیەکا دی ژ عەبدوللاهێ کوڕێ عەمری (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن کو گۆتییە: ((پێغەمبەر صلى الله عليه وسلم نە کەسەکێ ئەزمانڕەش و نە بزاڤ دکرن ببیتە کەسەکێ ئەزمانڕەش)) و وی دگۆت: ((ب ڕاستی باشترینێ هەوە ئەوە یێ ڕەوشتێ وی ژ یێ هەمییان جوانتر و تازەتر بیت)). (صحيح البخاري 3559) گەلەکێن دی ژبلی ڤانە ژ ئایەت و فەرموودەیێن ب ڕەنگەکێ گشتی دبنە بەلگە ل سەر هندێ کو ئیسلام مرۆڤی هانددەت ل سەر ڕەوشتێن بلند و کریارێن جوان.

و ژ وان تشتێن ئیسلام فەرمانێ پێ دکەت: ڕاستگۆییە، پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((هەوە ئەمانەت ڕاستگۆیی، چونکی ڕاستی ڕاستگۆیی سەردکێشیت بۆ باشییێ و باشی سەردکێشیت بۆ بەحەشتێ، بەردەوام زەلام دێ ڕاستییێ بێژیت و ل دویڤ ڕاستییێ گەڕییێت هەتا ل دەڤ خودێ ب کەسەکێ ڕاستگۆ دهێتە هژمارتن)). (صحيح مسلم 2607)

هەر ژ وان تشتێن ئیسلام فەرمانێ پێ دکەت: دەستپاکی و گەهاندنا ئەمانەتییە، خودێ دبێژیت:

{إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا الْأَمَانَاتِ إِلَىٰ أَهْلِهَا}

ئانكو: ((هندى خودێیه فەرمانێ ل هەوە دكەت كو هوین وان ئێمانەتان یێن د دەست هەوەدا بگەهیننە خودانان)). [النساء:58].

و ژ وان تشتێن ئیسلام فەرمانێ پێ دكەت: دەهمەنپاقژییە، پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((سێ كەس هەنە خودێ هاریكاریكرنا وان ل سەر خۆ فەركرییە: و ئێك ژ وان كەسێن بەحس ژێ كرین: ئەو كەسە یێ هەڤژینییێ پێك دئینیت و دڤێت ب ڤێ چەندێ دەهمەنا خۆ پاقژ ڕاگریت و خۆ ژ خرابییێ ب پارێزیت)). (سنن الترمذي 1655). و ئێك ژ دوعایێن پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم ئەڤەبوو وی دگۆت: ((خودایێ من، ئەز داخوازا هیدایەتێ، تەقوایێ، دەهمەنپاقژییێ و بێمنەتبوونێ ژ تە دكەم)). (صحیح مسلم 2721).

و ژ وان تشتێن ئیسلام فەرمانێ پێ دكەت: شەرمینییە، پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((شەرمینی ژ باشییێ پێڤەتر تشتەكی د گەل خۆ نائینیت)). (صحیح البخاري 6117). و پێغەمبەرێ خودێ (صلی الله علیه وسلم) دبێژیت: ((هەر دینەكی ڕەوشتەك یێ هەی و ڕەوشتێ ئیسلامێ ژی شەرمینییە)). (أخرجه البیهقي في شعب الإیمان 6/2619).

و ژ وان تشتێن ئیسلام فەرمانێ پێ دكەت، وێرەكی و مێرخواسییە، ژ ئەنەسی (خودێ ژێ ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن كو گۆتییە: ((پێغەمبەر صلی الله علیه وسلم باشترین مرۆڤ و وێرەكترین مرۆڤ و مەردترین مرۆڤ بوو، و جارەكێ خەلكێ مەدینێ ترسیان، ئینا پێغەمبەر صلی الله علیه وسلم بەری هەمییان ل سەر هەسپێ خۆ چوو)). (صحیح البخاري 2820). و پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم خۆ ب خودێ د پاراست ژ ترسنوكییێ، و ئەوی دگۆت: ((خودایێ من، ئەز خۆ ب تە دپارێزم ژ ترسنوكییێ)). (صحیح البخاري 6374).

و ژ وان تشتێن ئیسلام فەرمانێ پێ دكەت، بەخشین و مەردینییە، خودایێ مەزن دبێژیت:

{مَّثَلُ الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنبَتَتْ سَبْعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنبُلَةٍ مِّائَةُ حَبَّةٍ ۗ وَاللَّهُ يُضَاعِفُ لِمَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ }

ئانكو: ((و تشتێ ژ هەمییان مەزنتر یێ خودان باوەر مفای بۆ خۆ ژێ دبینیت خەرجكرنا مالییە د ڕێكا خودێدا. مەتەلا خودان باوەرێن مالێ خۆ د ڕێكا خودێدا خەرج دكەن وەكی مەتەلا وێ دندكییە یا ل ئەردەكێ باش دهێتە چاندن، ڤێجا ل سەر بنا خۆ شین ببت و حەفت گا ژێ بچن، هەر ئێكێ گولیەك پێڤە بهێت، هەر گولیەكێ سەد دندك پێڤە بهێن. خودێ خێرێ بۆ وی زێدە دكەت یێ وی بڤێت، ل دویڤ وێ باوەری و ئیخلاصا تەمام یا كو د دلێ وی خێركەریدا هەی. قەنجییا خودێ یا فرەهە و ئەو ب وی یێ زانایە یێ هێژای وێ قەنجییێ بیت، ب ئنیەتێن بەنییێن خۆ یێ ئاگەهدارە)). [البقرة:261]. و مەردینی ئێك ژ ڕەوشتێن پێغەمبەرێ خودێ بوو صلی الله علیه وسلم، ژ عەبدوللاهێ كوڕێ عەباسی (خودێ ژ هەردووكان ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن كو گۆتییە: ((پێغەمبەرێ خودێ بۆ كارێ خێرێ ژ هەمی مرۆڤێن دی مەردتر بوو، و دەمێ ڕەمەزان دهات ئەو ژ هەمی دەمێن دی مەردتر بوو، ئەڤە ژی دەمێ

جبریل دهاته دەف وی، و جبریل (سلاڤ لێ بن) هەمی شەڤێن ڕەمەزانێ دهاته دەف وی هەتا ڕەمەزان ب دویماهیك هاتی، پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم قورئان بۆ دخواند، ڤیجا دەمێ جبریل (سلاڤ لێ بن) دهاته دەف وی؛ ئەو ژ وی بایێ خودێ ب دلۆڤانی فرێدکەت ژی مەردتر بوو بۆ کارێ (خێرێ)). (صحیح البخاري 1902.

و ژ وی تشتێ ئیسلام فەرمانێ پێ دکەت ئەڤەیە: هاریکارییا کەسێ پێدڤی و د هەوار چوونا کەسێ کەڤتییە تەنگاڤییەکێدا، تێرکرنا کەسێ برسی و باشییا د گەل جیرانی، گەهاندنا بەندکێ مرۆڤایینییێ و نەرمینی و باشییا د گەل گیانەوەران. فەرموودەیەك ژ عەبدوللاهێ کوڕێ عەمری (خودێ ژ هەردووکان ڕازی بیت) دهێتە ڤەگوهاستن کو تێدا دبێژیت: زەلامەکی پرسیار ژ پێغەمبەری صلی الله علیه و سلم کر: ئەرێ باشترین ئیسلامەتی کیژکە؟ گۆت: ((ئەڤەیە تو خوارنێ بدەی و سلاڤ بکەیە وی کەسێ تو دنیاسی و یێ تو نەنیاسی)). (صحیح البخاري 12). و پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه و سلم دبێژیت: ((دەمەکی زەلامەك د ڕێکێدا دچوو، پاشی گەلەك تێهنی بوو و تێهناتییێ ئەو تەنگاڤ کر، ئینا چوو د بیرەکێدا و تێر ئاڤ ڤەخوار، پاشی دەرکەڤت و دیت صەیەك هەر یێ ئەزمانێ خۆ دئینیتە دەر و هندی هند یێ تێهنییە یێ ئاخێ دخۆت، ئینا وی زەلامی د گەل خۆدا گۆت: ب ڕاستی ئەڤ صەیە ژی گەلەکێ تێهنی بووی و کا تێهنێ چاوا ئەز تەنگاڤ کربووم، وەسا ئەڤ صەیە ژی یێ تەنگاڤ کری، لەوا جارەکا دی چوو د بیرێدا و تژی پێلاڤا خۆ ئاڤ کر و ب دەڤێ خۆ ئەو پێلاڤ گرت و ئەو ئاڤ دا وی صەی، ڤێجا خودێ سوپاسییا وی کر ل سەر ڤی کارێ وی و گونەهێن وی ژێبرن)). گۆتن: ئەی پێغەمبەرێ خودێ، ئەرێ ما دەمێ ئەم قەنجییەکێ د گەل گیانەوەران ژی دکەین بۆ مە خێر دهێتە نڤیسین؟ گۆت: ((بەلێ، د هەر مێلاکەکا تەڕدا خێر هەیە)). (صحیح بن حبان 544). دیسان پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه و سلم دبێژیت: ((ئەو کەسێ چاڤێ خۆ ددەتە وێ ژنکا زەلامێ وێ مری و کارێن وێ بۆ ب ڕێڤە دبەت، وەکی وی کەسییە یێ بۆ خودێ چوویە جیهادێ یان ئەوێ ب شەڤ ڕادبیتە شەڤنڤێژان و ب ڕۆژ یێ ب ڕۆژییە)). (صحیح البخاري 5353.

ئیسلام پشتڕاستییێ ل مافێن مرۆڤێن مرۆڤی ژی دکەت، و ل سەر مرۆڤی فەر دکەت سەرەدانا مرۆڤێن خۆ بدەت، خودێ دبێژیت:

{النَّبِيُّ أَوْلَىٰ بِالْمُؤْمِنِينَ مِنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَأَزْوَاجُهُ أُمَّهَاتُهُمْ ۗ وَأُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُهَاجِرِينَ إِلَّا أَن تَفْعَلُوا إِلَىٰ أَوْلِيَائِكُم مَّعْرُوفًا ۚ كَانَ ذَٰلِكَ فِي الْكِتَابِ مَسْطُورًا}

ئانکو: ((موحەممەد پێغەمبەر - سلاڤ لێ بن - ب خودان باوەران حەقترە، ئەو بۆ وان د مەسەلێن دین و دونیاییێدا ژ وان خۆ ب خۆ نێزیکترە بۆ وان، و حەرامبوونا ژنکێن پێغەمبەری - سلاڤ لێ بن - بۆ وان وەکی حەرامبوونا دایکێن وانە، و چێنابیت پشتی پێغەمبەری - سلاڤ لێ بن - ژنکێن وی بهێنە مارەکرن. د شریعەتێ خودێدا بۆ میراتگرییا د ناڤبەرا موسلماناندا مرۆڤاینی ژ باوەرییێ و مشەختبوونێ حەقترە (و ل دەسپێکا ئیسلامێ موسلمانان ب ڕێکا باوەرییێ و مشەختبوونێ میراتگرییا ئێکودوو دکر، پاشی ب ئایەتا میراتی ئەڤ حوکمە هاتە نەسخەکرن) ئەو تێ نەبیت کو هوین - گەلی موسلمانان - ب

ڕێکا وەصیەتێ قەنجییەکێ د گەل مرۆڤێن خۆ یێن نەمیراتگر بکەن، ئەڤ حوکمێ ژێگۆتی د لەوحێ پاراستیدا یێ داناى و نڤیسی بوویە، ڤێجا فەرە ل سەر هەوە هوین کارى پێ بکەن. ئەڤ ئایەتە هندێ دگەهینیت کو واجبە ل سەر موسلمانی پتر حەز ژ پێغەمبەرى بکەت ژ خۆ ب خۆ ژى و ب دورستی گوهدارییا وى بکەت و ڕێزێ ل دایکێن موسلمانان بگریت، ئەو هندێ دگەهینیت کو هەچییێ گۆتنەکا کرێت د دەر حەقا واندا بێژیت دێ زیانێ ل خۆ کەت)). [الأحزاب:6]. کا چاوا ئیسلامێ هشیارکرن ژ بڕچاندنا بەندکێ مرۆڤایینێ ژى کرییە و ئەڤ بڕچاندنە ب خرابکارییا د ئەردیدا گرێدایيە، خودێ دبێژیت:

{فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ (22) أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰ أَبْصَارَهُمْ (23) }

ئانکو: ((ڤێجا بەلکی ئەگەر هەوە پشت ددا کیتابا خودێ و سوننەتا پێغەمبەرێ وى موحەممەدى - سلاڤ لێ بن - هوین بێ ئەمرییا خودێ د ئەردیدا بکەن، ڤێجا هوین کوفرێ ب خودێ بکەن و خوینێ بڕێژن و مرۆڤاینییێ د ناڤبەرا خۆدا ببڕن (22)

ئەو ئەون یێن خودێ ئەو ژ رەحما خۆ دویرکرین، ڤێجا ئێکا هند ژ وان چێکرى کو وان گوهـ ل وى تشتی نەبیت یێ مفایێ وان تێدا و ئەو وى نەبینن، ڤێجا ئەو چ دەلیلێن خودێ نابینن (23) )). [محمد:22-23]. پێغەمبەرێ خودێ ژى صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((ناچیتە بەحەشتێ ئەو کەسێ بەندکێ مرۆڤاینییێ دبڕچینیت)) (صحيح مسلم 2556). ئەو مرۆڤێن مرۆڤى یێن پێدڤییە مرۆڤ بەندکێ مروڤاییینێ دگەل موکەم بکەت ژى ئەڤەنە: دایك و باب، خۆشك و برا، مام و مەت، خال و خالەت.

و ئیسلام پشتڕاستکرنێ ل مافێ جیرانی ژى دکەت، خۆ ئەگەر ئەڤ جیرانە کافر ژى بیت، خودێ دبێژیت:

{وَاعْبُدُوا اللَّهَ وَلَا تُشْرِكُوا بِهِ شَيْئًا ۖ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا وَبِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَالْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنبِ وَابْنِ السَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ مُخْتَالًا فَخُورًا}

ئانکو: ((و هوین پەرستنا خودێ ب تنێ بکەن و خۆ ب دەست ویڤە بەردەن، چ هەڤپشکان بۆ وى د خوداینی و پەرستنێدا چێنەکەن و قەنجییێ د گەل دایبابێن خۆ بکەن، مافێن وان ب دورستی بدەنێ و مافێ

مرۆڤێن خۆ یێن نێزیك و ئێتیم و هەژار و ئەو هەڤسوییێ مرۆڤێ هەوە یێ نێزیك بیت یان یێ دویر بیت، هەڤالێ هەوە یێ سەفەرێ و یێ ل خۆجهییێ، رێڤنگێ پێدڤی، ئەوێن ل بەر دەستێ هەوە ژ عەبد و جارییان، مافێن ڤان ژی بدەنێ. هندی خودێیە حەز ژ وان بەنییێن خۆ ناکەت ئەوێن خۆ مەزن دکەن، حەز ژ وان ناکەت ئەوێن مەدحێن خۆ د ناڤ خەلکیدا دکەن)). [النساء:36]. پێغەمبەرێ خودێ ژی صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((جبریلی بەردەوام شیرەت ل من کر ئەز د گەل جیرانێ خۆ یێ باش بم و هەر ئەڤ چەندە گۆت و گۆت هەتا من هزرکری ئەو دێ بیتە میراتگرێ من)). (صحيح أبي داود 5152).

## ئیسلامێ تشتێ پاقژ ژ خوارن و ڤەخوارنان حەلال کرینە و فەرمان ب پاقژییا دل و لەش و مالێ کرییە، ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئیسلامێ پێکئینانا هەڤژینییێ حەلال کرییە، و کا چاوا پێغەمبەران (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) فەرمان ب ڤێ چەندێ کرییە، ئاها هۆسا ئەو فەرمانێ ب هەمی تشتێن پاقژ و باش دکەن.

ئیسلامێ تشتێ پاقژ ژ خوارن و ڤەخوارنان حەلال کرینە. پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه و سلم دبێژیت: ((گەلی مرۆڤان، مسۆگەر خودێ یێ پاقژە و ژ تشتێ پاقژ پێڤەتر ب چ ڕازی نابیت و قەبویل ناکەت، و ب ڕاستی خودێ ئەو فەرمان ل باوەرداران کرییە یا وی ل پێغەمبەران کری، خودێ گۆت: {يَا أَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوا مِنَ الطَّيِّبَاتِ وَاعْمَلُوا صَالِحًا إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ}. ئانکو: ((ئەی گەلی پێغەمبەران هوین ژ ڕزقێ پاقژ و حەلال بخۆن و کریارێن چاك بکەن، هندی ئەزم ئەز ب وێ تشتێ هوین دکەن یێ پڕزانامە، تشتەك ژ کارێ هەوە ل بەر من بەرزە نابیت))، و خودێ گۆت: {يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ} ئانکو: ((گەلی خودان باوەران ژ وان خوارنێن خۆش و حەلال یێن مە داینە هەوە بخۆن)) هەتا دویماهیکا ئایەتێ. گۆت: پاشی بەحسێ زەلامەکی کر کو دێ چیتە گەشتەکا دویر و درێژ و دێ ب د ڤێ گەشتێدا پرچا وی ژاقژبیت و تێکچیت و دێ توز گەهیتە وی، ئەڤ کەسە دێ دەستێن خۆ بۆ ئەسمانی بلند کەت و دوعا کەت و بێژیت: یا خودێ، یا خودێ، بەلێ خوارنا وی یا حەرامە، جلکێ ل بەر وی یێ حەرامە، ڤەخوارنا وی یا حەرامە و هەر ب حەرامی یێ هاتییە تێرکرن، ڤێجا ما چاوا دێ بەرسڤا کەسەکێ ب ڤی ڕەنگی هێتە دان)). (صحيح مسلم 1015). و خودێ دبێژیت:

{قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِينَةَ اللَّهِ الَّتِي أَخْرَجَ لِعِبَادِهِ وَالطَّيِّبَاتِ مِنَ الرِّزْقِ ۚ قُلْ هِيَ لِلَّذِينَ آمَنُوا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا خَالِصَةً يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ}

ئانکو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە وان: ئەرێ کێ ئەو جلکێ باش یێ خودێ کرییە خەمل بۆ هەوە ل سەر هەوە حەرام کرییە؟ کێ خۆشی پێ برنا ب ڕزقێ حەلال یێ خودێ دای حەرام کرییە؟ تو بێژە وان: هندی ئەو جلك و خوارن و ڤەخوارنێن پاقژن یێن خودێ حەلال کرین د ژینا دونیایێدا بۆ وانە یێن باوەری ئینای و خەلکێ دی ژی پشکدارییا وان تێدا دکەن، ل ڕۆژا قیامەتێ بۆ وان ب تنێنە. وەکی

ڤێ بەرفرەهکرنێ خودێ ئایەتان بۆ وی مللەتی بەرفرەهـ دکەت یێ بزانیت چ بۆ دهێتە گۆتن و تێبگەهیت)). [الأعراف:32].

ئیسلامێ فەرمان ب پاقژییا دل و لەش و مالێ کرییە، ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئیسلامێ پێکئینانا هەڤژینییێ حەلال کرییە، و کا چاوا پێغەمبەران (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) فەرمان ب ڤێ چەندێ کرییە، ئاها هۆسا ئەو فەرمانێ ب هەمی تشتێن پاقژ و باش دکەن، خودایێ مەزن دبێژیت:

{وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَجَعَلَ لَكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ بَنِينَ وَحَفَدَةً وَرَزَقَكُمْ مِنَ الطَّيِّبَاتِ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ اللَّهِ هُمْ يَكْفُرُونَ}

ئانکو: ((و خودایێ مەزن ژ نفشێ هەوە جۆتەك دایە؛ دا دلێن هەوە پێ ڕحەت ببن، وی کوڕ و نەڤی و دویندەهـ ژ وان دانە هەوە، وی ژ خوارنێن پاقژ ڕزق دا هەوە. ئەرێ ڤێجا ئەو ب خودایێیا ژ قەستا یا خوداوەندێن خۆ باوەرییێ دهینن، ب وان قەنجییێن خودێ یێن نەهێنە هژمارتن کافرییێ دکەن، ئەو ب پەرستنا خودێ ب تنێ شوکرا وی ناکەن؟)). [النحل:72]. دیسان خودێ دبێژیت:

{ وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ (4) وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ (5) }

ئانکو: ((و جلکێن خۆ ژ هەمی ڕەنگێن پیساتییێ پاقژ بکە (4)

و یێ بەردەوام بە ل سەر خۆدویرکرنا ژ صەنەم و کارێن شرکێ و نێزیکی وان نەبە (5) )). [المدثر:4 - 5]. پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((ناچیتە بەحەشتێ ئەو هندی گەردیلەیەکێ مەزناهی د دلیدا هەبیت)). زەلامەکی گۆت: زەلام حەز دکەت جل و بەرگ و پێلاڤا وی یا جوان و تازە بیت. گۆت: مسۆگەر خودێ یێ جوانە و حەز ژ جوانییێ دکەت، ئەڤا تە گۆتی خۆمەزنکرن نینە، بەلکی خۆمەزنکرن ئەڤەیە تو حەقییێ ڕەد بکەی و وەرنەگری و خۆ ژ خەلکی مەزنتر ببینی و ب چاڤەکێ کێم بەرێخۆدانێ بۆ وان بکەی)). (صحیح مسلم 91).

**34- ئیسلامێ بنیات و ستوینێن حەرامییان حەرامکرینە وەکی کوفرێ و هەڤپشك دروستکرنا بۆ خودێ و پەرستنا صەنەمان، گۆتنا ل سەر خودێ بێی زانین، کوشتنا زارۆکان و کوشتنا وێ ڕحا خودێ کوشتنا وێ حەرام کربیت، خرابکاری د ئەردیدا، سحر و سێرەبەندی، خرابییێن ڤەشارتی و ئاشکەرا، زینا و کارێ مللەتێ لوط، هەروەسا ئیسلامێ ڕوییا و خورنا گوشتێ مرار و ئەو ڤەکوشتییێ بۆ صەنەمان هاتییە سەرژێکرن ژی حەرامکرینە، دیسان خوارنا گوشتێ بەڕازی و هەمی پیساتی و**

**خرابییێن دی حەرام کرینە، کا چاوا ئیسلامێ خوارنا مالێ ئێتیمی و حیل و فێل د کێشان و پیڤانێ ژیدا حەرام کرینە و برینا بەندکێ مرۆڤاینییێ ژی حەرام کرییە. هەمی پێغەمبەر ل سەر وێ چەندێ د ئێکدەنگن کو ئەڤ تشتێن مە ل سەری بەحسکرین د حەرامن.**

ئیسلامێ بنیات و ستوینێن حەرامییان حەرامکرینە وەکی کوفرێ و هەڤپشك دروستکرنا بۆ خودێ و پەرستنا صەنەمان، گۆتنا ل سەر خودێ بێی زانین، کوشتنا زارۆکان، خودێ دبێژیت:

{ قُلْ تَعَالَوْاْ أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ عَلَيْكُمْۖ أَلَّا تُشْرِكُواْ بِهِۦ شَيْـًٔاۖ وَبِٱلْوَٰلِدَيْنِ إِحْسَٰنًاۖ وَلَا تَقْتُلُوٓاْ أَوْلَٰدَكُم مِّنْ إِمْلَٰقٍ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَإِيَّاهُمْۖ وَلَا تَقْرَبُواْ ٱلْفَوَٰحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَۖ وَلَا تَقْتُلُواْ ٱلنَّفْسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلْحَقِّۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ وَلَا تَقْرَبُواْ مَالَ ٱلْيَتِيمِ إِلَّا بِٱلَّتِي هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥۖ وَأَوْفُواْ ٱلْكَيْلَ وَٱلْمِيزَانَ بِٱلْقِسْطِۖ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَاۖ وَإِذَا قُلْتُمْ فَٱعْدِلُواْ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰۖ وَبِعَهْدِ ٱللَّهِ أَوْفُواْۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّىٰكُم بِهِۦ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ}

ئانكو: ((تو وان: وەرن دا ئەز وێ بۆ هەوە بخوینم یا خودێ ل سەر هەوە حەرامکری: کو هوین د پەرستنێدا تشتەکی ژ چێکرییێن وی بۆ وی نەکەنە هەڤپشك، هوین هەمی ڕەنگێن پەرستنێ بۆ وی ب تنێ بکەن، وەکی ترسێ و هیڤیێ و دوعایان و کو هوین قەنجییێ د گەل داییابان بکەن، ژ ترسێن هەژارییێدا هوین زارۆکێن خۆ نەکوژن؛ چونکی خودێیە رزقێ هەوە و یێ وان ددەت، هوین خۆ نێزیکی کرێتییان نەکەن، چ دئاشکەرا بن چ دڤەشارتی، و هوین وێ نەفسێ نەکوژن یا خودێ کوشتنا وێ حەرامکری ئەگەر خۆ هێژای کوشتنێ نەکەت وەکی تولڤەکرنێ ژ وی یێ کوشتنێ بکەت، یان یێ پشتی ژن ئینانێ کرێتییێ بکەت یان یێ ئیسلامێ بهێلیت و کافر ببیت، ئەوا هەیە یا بەحس ژێ هاتییە کرن ژ وێ یا خودێ هوین ژێ داینە پاش، سۆز ژ هەوە وەرگرتی کو هوین خۆ ژێ بدەنە پاش، ژ وێ یا وی فەرمان پێ ل هەوە کری، خودێ شیرەت پێ ل هەوە کر؛ دا بەلکی هوین د فەرمانێن وی بگەهن (151)

و هوین - ئەی سەرکاران - خۆ نێزیکی مالێ ئێتیمی نەکەن وەسا تێ نەبیت کو مالێ وی بۆ دورست بکەن و مفای بگەهینێ، هەتا ئەو بگەهتە دەمێ بالغبوونێ و بشێت خۆ ب ڕێڤە ببەت، ڤێجا ئەگەر ئەو گەهشتە وی دەمی هوین مالێ وی بدەنەڤێ، هوین ب دادیێ کێشان و پیڤانێ پێك بینن. ئەگەر هەوە خۆ پێڤە وەستاند کو کێشان و پیڤانا هەوە یا دورست بیت و پاشی هندەك کێماسی بکەڤتێ چ گونەهـ ل سەر هەوە نینە، ئەم هەر نەفسەکێ ل دویڤ شیانا وێ باری لێ دکەین. ئەگەر هوین ئاخڤتن هوین د

گۆتنا خۆدا دادیێ بکەن و د شاهدەدان و مەهدەر و حوکمکرنێدا مەیلدارییی ژ حەقییێ نەکەن، ئەگەر خۆ ئەوێ هوین د دەرحەقێدا دئاخڤن مرۆڤەکێ هەوە یێ نێزیك ژی بیت، ڤێجا هوین بێ حەق مەیلدارییێ بۆ نەکەن، وێ پەیمانا خودێ د گەل هەوە گرێدای کو هوین کاری ب شریعەتێ وی بکەن هوین بجهـ بینن. ئەوا هە یا بۆ هەوە هاتییە خواندن ژ ئەحکامان، خودایێ هەوە شیرەت پێ ل هەوە کر؛ دا بەلکی هوین بیرا خۆ ل دویماهییا کارێ خۆ بینن)). [الأنعام:151-152]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{ قُلْ إِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَالْإِثْمَ وَالْبَغْيَ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَأَن تُشْرِكُوا بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَأَن تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ}

ئانکو: ((تو بێژە وان: خودێ کارێن کرێت یێن حەرام کرین، چ دئاشکەرا بن، چ دڤەشارتی، و وی گونەهـ هەمی یێن حەرام کرین، گونەها ژ هەمییان مەزنتر ئەوە مرۆڤ زۆرداریی ل خەلکی بکەت، هندی ئەڤ کارەیە یێ دویرە ژ حەقییێ، وی حەرام کرییە کو هوین ژبلی خودێ پەرستنا تشتەکی بکەن یێ وی چ هێجەت و دەلیل پێ نەئینایینە خوارێ، ئەوێ ڤی کاری بکەت وی چ هێجەت نینن، وی حەرام کرییە کو هوین ژ درەو و بێبەختی وی تشتی ل سەر ناڤێ خودێ بێژن یێ وی نەگۆتی، وەکی پالڤەدانا کورەکی بۆ وی، و حەرامکرنا هندەك جلك و خوارنێن حەلال)). [الأعراف:33].

و ئیسلامێ کوشتنا وێ ڕحا خودێ کوشتنا وێ حەرام کربیت ژی حەرامکرییە، خودێ دبێژیت:

{ وَلَا تَقۡتُلُواْ ٱلنَّفۡسَ ٱلَّتِي حَرَّمَ ٱللَّهُ إِلَّا بِٱلۡحَقِّۗ وَمَن قُتِلَ مَظۡلُومٗا فَقَدۡ جَعَلۡنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلۡطَٰنٗا فَلَا يُسۡرِف فِّي ٱلۡقَتۡلِۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورٗا}

ئانکو: ((و هوین بێ حەق وێ نەفسێ نەکوژن یا خودێ کوشتنا وێ حەرام کری. هەچییێ بێی حەقەکێ شەرعی بهێتە کوشتن ب ڕاستی مە دەسهەلات دایە سەرکارێ وی - چ میراتگرێ وی بیت یان حاکم بیت - کو وی بکوژیت یان ژی داخوازا خوینێ ژێ بکەت، و چێنابت بۆ سەرکارێ کوشتی کو زێدە گاڤییێ ل سەر وی توخوبی بکەت یێ خودێ دانای، هندی خودێیە هاریکارێ سەرکارێ کوشتییە هەتا ئەو حەقێ خۆ وەردگریت)). [الإسراء:33]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا }

ئانكو: ((و ئەون یێن تەوحیدا خودێ دکەن و ژبلی وی دوعایان ژ کەسێ دی ناکەن و پەرستنا کەسێ ژی ناکەن، وێ نەفسێ ناکوژن یا خودێ کوشتنا وێ حەرامکری وەسا تێ نەبیت ئەو وی تشتی بکەت کو خۆ پێ هێژای کوشتنێ بکەت وەکی: کافرییا پشتی باوەری ئینانێ، یان زیناکرنا پشتی ژن ئینانێ، یان کوشتنا نەفسەکا بێ گونەهـ، ئەو زنایێ ناکەن، بەلکی نامویسا خۆ دپارێزن، وەسا نەبیت د گەل حەلالێن خۆ ژ ژن و جارییان، هەچییێ تشتەکی ژ ڤان گونەهێن مەزن بکەت ل ئاخرەتێ دێ گەهیتە جزایێ خۆ)). [الفرقان:68].

و ئیسلامێ خرابکاری د ئەردیدا حەرامکرییە، خودێ دبێژیت:

{وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا}

ئانكو: ((و هوین ب چ ڕەنگێن خرابییێ خرابکارییێ د ئەردیدا نەکەن، پشتی خودێ ب هنارتنا پێغەمبەران ئەو چاککری و ب عیبادەتی ئاڤاکری)). [الأعراف:56].

وقال الله تعالى مخبراً عن النبي شعيب عليه السلام أن قال لقومه: {يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ قَدْ جَاءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ فَأَوْفُوا الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ}

هەروەسا خودێ بۆ مە بەحسێ پێغەمبەرێ خۆ شوعەیبی دکەت (سلاڤ لێ بن) کو وی گۆتە مللەتێ خۆ:

ئانكو: ((ئەی مللەتێ من عەبدینییا خودێ ب تنێ بکەن؛ چونکی ژ وی پێڤەتر هەوە چ خودایێن دی یێن هێژای پەرستنێ نینن، ب ڕاستی نیشانەکا ئاشکەرا ژ خودایێ هەوە ل سەر ڕاستییا وێ یا ئەز بۆ هەوە پێ هاتیم هاتییە، ڤێجا هوین مافێ مرۆڤان ب ڕەنگەکێ پێکهاتی بدەنێ و پیڤان و کێشانێ ب تەمامی پێك بینن، هوین چویێ ژ مافێ وان - ب زۆرداری - کێم نەکەن، و هوین - ب کوفرێ و زۆردارییێ - خرابکارییێ د ئەردیدا نەکەن پشتی ئەو ب شریعەتێن پێغەمبەرێن بەرێ - سلاڤ لێ بن - چاك بووی. ئەڤە یا من بەرێ هەوە دایێ د دونیایێ و ئاخرەتێدا بۆ هەوە چێترە، ئەگەر هوین باوەرییێ ب وێ بینن یا ئەز بەرێ هەوە ددەمێ و کاری ب شریعەتێ خودێ بکەن)). [الأعراف:85].

کا چاوا ئیسلامێ سێرەبەندی (سحر) ژی حەرامکر، خودێ دبێژیت:

{ وَأَلۡقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلۡقَفۡ مَا صَنَعُوٓاْۖ إِنَّمَا صَنَعُواْ كَيۡدُ سَٰحِرٖۖ وَلَا يُفۡلِحُ ٱلسَّاحِرُ حَيۡثُ أَتَىٰ}

ئانكو: ((و تو وى گۆپالێ خۆ یێ کو د دەستێ تە یێ ڕاستێدا بهاڤێژە ئەو دێ وەریس و گۆپالێن وان داعویرت؛ چونکی یا وان بەرامبەری تە چێکری فەند و فێلا سێرەبەندییە، یێ سێرەبەند ل کیڤە بیت ب سێرەبەندییا خۆ ناگەهیتە مرادێ)). [طه:69]. دیسان پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((خۆ ژ وان هەر حەفت گونەهێن مرۆڤی ژ ناڤ دبەن دویر بێخن، گۆتن: ئەو کیژکن ئەی پێغەمبەرێ خودێ؟ گۆت: شرکا ب خودێ و سحر و کوشتنا وێ نەفسا خودێ ب حەقی نەبیت حەرامکری بهێتە کوشتن، خوارنا ڕوبیایێ و خوارنا مالێ ئێتیمی و ڕەڤینا ژ جیهادێ و تاوانبارکرنا ژنێن پاقژ و باوەردار و بێئاگەهـ ب کرنا زینایێ)). (صحيح البخاري 6857).

هەردیسان ئیسلامێ خرابییێن ڤەشارتی و ئاشکەرا، و زینا و کارێ مللەتێ لوطی ژی حەرامکرییە. بەری نوکە ل دەستپێکا ڤێ خالێ مە ئەو ئایەت ئینان یێن دبنە بەلگە و ئاماژە ل سەر ڤێ چەندێ، و ئیسلامێ ڕوبیا ژی حەرامکر، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَذَرُوا مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبَا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ (278) فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا فَأْذَنُوا بِحَرْبٍ مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ ۖ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ أَمْوَالِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ (279)}

ئانكو: ((ئەی ئەوێن هەوە باوەری ب خودێ ئینای و دویڤچوونا پێغەمبەرێ وی کری ژ خودێ بترسن، و

داخوازا زێدەییێ ل سەر مالێ خۆ یا کو هەوە بەری حەرامبوونا ڕبایێ کری نەکەن، ئەگەر هوین ب گۆتن و کریار دخودان باوەرن (278)

ڤێجا ئەگەر هوین خۆ ژ وێ نەدەنە پاش یا خودێ هوین ژێ پاشڤەلێداین هوین ئاگەهداری جەنگەکێ بن ژ لایێ خودێ و پێغەمبەرێ ویڤە، ئەگەر هوین ل خودایێ خۆ زڤڕین و هەوە خوارنا ڕیبایێ هێلا، سەرمالێ هەوە یێ هەوە ب قەر دای بۆ هەوەیە بێ چ زێدەیی، نە هوین زۆرداریێ ل کەسەکێ دکەن ب وەرگرتنا زێدەییێ ل سەر مالێ خۆ و نە کەس زۆرداریێ ل هەوە دکەت ب کێمکرنا قەرێ هەوە دایێ (279) )). [البقرة:278 - 279]. خودێ گەفێن شەڕی ل چ گونەهکاران نەکرینە، بەلێ یا خودێ گەفێن شەڕی ل وی کەسێ ڕیبایێ دخۆت کرن، ئەڤە ژی چونکی ڕوبیا خرابکارییە بۆ دین و مللەت و مال و سامان و ڕحان.

و ئیسلامێ خوارنا گوشتێ مرار و ئەو ڤەکوشتییێ بۆ صەنەمان هاتییە سەرژێکرن ژی حەرامکرینە، دیسان خوارنا گوشتێ بەرازی ژی حەرام کرییە، خودێ دبێژیت:

{حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ وَالْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ وَالنَّطِيحَةُ وَمَا أَكَلَ السَّبُعُ إِلَّا مَا ذَكَّيْتُمْ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَأَن تَسْتَقْسِمُوا بِالْأَزْلَامِ ۚ ذَٰلِكُمْ فِسْقٌ }

ئانكو: ((خودێ مرار ل سەر هەوە یێ حەرام کری و خوینا رۆن و گۆشتێ بەرازی و ئەو ڤەکوشتییێ ناڤێ ئێکێ دی ژبلی خودێ ل دەمێ ڤەکوشتنێ ل سەر هاتییە گۆتن، ئەو حەیوانا هاتییە خەندقاندن هەتا فەتسی، ئەوا ب دربێ داری یان بەری هاتییە کوشتن، ئەوا د ئەردەکیدا ڤری یان کەڤتییە د بیرەکێدا هەتا مری، ئەوا ب قۆچ لێدانێ هاتییە کوشتن، خودێ ئەو حەیوان ژی ل سەر هەوە یا حەرام کری ئەوا دەهبەکێ وەکی شێری یان پلنگی یان گورگی دراندی. ئەو تێنەبیت یا هوین ڤێرا گەهشتین و بەری بمریت هەوە ڤەکوشتی ئەو یا حەلالە، خودێ ئەو ل سەر هەوە یا حەرام کری یا نە بۆ خودێ هاتییە ڤەکوشتن وەکی یا بۆ صەنەمان دهێتە ڤەکوشتن، خودێ ل سەر هەوە حەرام کرییە کو هوین داخوازا زانینا وی تشتێ بۆ هەوە دەرکەڤتی یان نەدەرکەڤتی ب رێکا تیرکێشانێ بکەن. ئەڤ تشتێن حەرام یێن کو بەحسێ وان د ئایەتێدا هاتییە کرن - ئەگەر بهێنەکرن - دەرکەڤتنا ژ فەرمان و گوهدارییا خودێیە بۆ بێ ئەمرییا وی)). [المائدة:3].

کا چاوا ئیسلامێ ڤەخوارنا عەرەقێ و هەمی پیساتی و خرابیێن دی حەرام کرینە، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْخَمْرُ وَالْمَيْسِرُ وَالْأَنصَابُ وَالْأَزْلَامُ رِجْسٌ مِّنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ فَاجْتَنِبُوهُ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ (90) إِنَّمَا يُرِيدُ الشَّيْطَانُ أَن يُوقِعَ بَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاءَ فِي الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ وَيَصُدَّكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ وَعَنِ الصَّلَاةِ ۖ فَهَلْ أَنتُم مُّنتَهُونَ (91)}

ئانكو: ((گەلی ئەوێن باوەری ئینای هەما هندی مەیە: و ئەو هەر تشتەکە یێ ئەقلی ببەت و قومارە: ئەڤێ تالع و نەصیب ژی دکەڤتە د بندا، و هەر تشتەکێ ئێك ژ ئێکی ببەت، و پێڤە موژیل بن و خودێ ژ بیر بکەن و صەنەمێن چکلاندینە: ئەڤە ئەو بەر بوون یێن بوتپەرێسان ددانان و قوربان ل نیك ڤەدکوشتن وەك مەزنکرن بۆ وان، هەر تشتەکێ بۆ پەرستنێ بهێتەدانان، تالع زانینا ب رێکا تیرکێشانێیە، ئەڤە هەمی گونەهە شەیتان ل بەر مرۆڤان شرین دکەت، ڤێجا هوین خۆ ژ ڤان گونەهان بدەنە پاش؛ دا بەلکی هوین ب چوونا بەحەشتێ سەرکەڤن (90)

هەما شەيتانى ب شرينكرنا گونەهان ل بەر هەوە دڤێت نەيارەتييێ و كەربێ بێخيتە ناڤبەرا هەوە، ب رێكا مەييێ و قومارێ، بەرێ هەوە ژ بيرئينانا خودێ و نڤێژێ بدەتە پاش ژ بەر بێ هۆشييا د ڤەخوارنا مەييێدا هەى و مژويلاهييا د كرنا قومارێدا هەى، ڤێجا هوين وێ چەندێ بەس كەن (91) )). [المائدة:90-91]. بەرى نوكە د خالا (31)ێدا د گەل مە بورى كو مە بەحسێ هندێ كر خودێ يا گۆتى ئێك ژ وان سالۆخەتێن پێغەمبەرى صلى الله عليه وسلم يێن د تەوراتێدا هاتين ئەڤەيە ئەو تشتێن پيس ل سەر وان حەرام دكەت، خودايێ مەزن دبێژيت:

{ الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا عِندَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنجِيلِ يَأْمُرُهُم بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ عَلَيْهِمْ }

ئانكو: ((ئەڤێ دلۆڤانييێ ئەز دێ بۆ وان نڤيسم يێن ژ خودێ دترسن و خۆ ژ بێ ئەمرييا وى ددەنە پاش، و دويكەڤتنا وى پێغەمبەرێ نەخواندەڤا دكەن، كو موحەممەدە - سلاڤ لێ بن -، يێ بەحس و سالۆخەتێ وى ل نيك خۆ د تەوراتێ و ئنجيلێدا نڤيسى دبينن، ئەو فەرمانێ ب تەوحيدێ و هەر باشييەكا هەبيت ل وان دكەت، بەرێ وان ژ شركێ و نەگوهدارييێ و هەر تشتەكێ خراب ددەتە پاش، تشتێن پاقژ ژ خوارن و ڤەخوارن و مارەكرنێ بۆ وان حەلال دكەت، تشتێن پيس وەكى گۆشتێ بەرازى و وان خوارن و ڤەخوارنێن خودێ ل سەر وان حەرامكرين بۆ وان حەرام دكەت و وى بارێ گران يێ كو ل وان هاتييە كرن وەكى برينا جهێ پيس ژ جلكى و چەرمى و سوژاندنا دەسكەڤتييان و تۆلڤەكرنا ژ وى يێ كوشتن كرى ژ قەستا يان بێ دەستى، ژ سەر وان رادكەت)). [الأعراف:157].

هەروەسا ئيسلامێ خوارنا مالێ ئێتيمى ژى حەرامكرييە، خودێ دبێژيت:

{وَآتُوا الْيَتَامَىٰ أَمْوَالَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُوا الْخَبِيثَ بِالطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَهُمْ إِلَىٰ أَمْوَالِكُمْ ۚ إِنَّهُ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا}

ئانكو: ((و ئەو ئێتيمێن ل بن دەستێ هەوە ئەگەر بالغ بوون هوين مالێ وان بدەنە ڤێ، ئەگەر هەوە ديت ئەو دێ شێن مالێ خۆ پارێزن، و هوين مالێ وان يێ باش بۆ خۆ نەبەن، بداننە جهێ مالێ خۆ يێ خراب، هوين مالێ وان نەكەنە د ناڤ مالێ خۆدا؛ دا ب وێ هێجەتێ مالێ وان بخۆن. هندى ئەوە يێ وێ چەندێ بكەت ئەو وى گونەهەكا مەزن كر)). [النساء:2]. و خودێ دبێژيت:

{إِنَّ الَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَالَ الْيَتَامَىٰ ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ نَارًا ۖ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا}

ئانكو: ((هندى ئەون یێن تەعداییێ ل مالێ ئێتیمان دکەن و بێ حەق دخۆن، هەما ئەو وى تشتى د زکێن خۆدا دخۆن يێ دبيتە ئەگەرا چوونا د ئاگریدا، ئەو دێ چنە د ئاگریدا و دێ تام کەنە گەرما وى)). [[النساء: 10]].

و ئیسلامێ حیل و فێل د کێشان و پیڤانێ ژێدا حەرام کرییە، خودێ دبێژیت:

{ وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ (1) الَّذِينَ إِذَا اكْتَالُوا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُونَ (2) وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ (3) أَلَا يَظُنُّ أُولَٰئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ (4)}

ئانكو: ((عەزابەكا دژوار بۆ وان بیت یێن حیلێ د پیڤان و کێشانێدا دکەن (1)

ئەوێن ئەگەر تشتەکی ژ خەلکی بکڕن پیڤانێ یان کێشانێ ب دورستی پێك دئینن (2)

و ئەگەر تشتەك فرۆتە خەلکی پیڤانێ یان کێشانێ کێم دکەن، ڤێجا پا حالێ وى چیە یێ دزییێ ژ خەلکی بکەت و تشتێ وان بێ بها بکەت؟ ئەو ژ وان یێن حیلێ د کێشان و پیڤانێدا دکەن بۆ عەزابێ هەژیترن (3)

ئەرێ ما ئەوێن حیلێ د کێشان و پیڤانێدا دکەن باوەر ناکەن کو خودێ دێ وان ڕاکەتەڤە ؟ (4) )). [[المطففين:1-4]].

و بەرى نوکە مە بەحس ل هندێ کر کو ئیسلامێ پڕچاندنا بەندکێ مرۆڤاییێیێ حەرام کرییە و د خالا (31)یێدا مە ئەو ئایەت و فەرموودە ئینان یێن دبنە بەلگە ل سەر ڤێ چەندێ و پێغەمبەر هەمی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) ل سەر حەرامبوونا ڤان تشتێن حەرام د ئێکدەنگن.

## 35- ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ ڕەوشتێن خراب دکەت، وەکی درەوێ، خش و حیلەکرنێ، غەدر و خیانەت و خاپاندنێ، حەسویدى و پیلانێن خراب، دزى و دەستڕێژى و زۆرداریێ، هەروەسا پاشڤەبرنێ ژ هەمى ڕەوشتێن پیس دکەت.

ئیسلام ب ڕەنگەکێ گشتى پاشڤەبرنێ ژ هەمى ڕەوشتێن خراب دکەت، خودێ دبێژیت:

{ وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي ٱلْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ}

ئانكو: ((و دەمێ تو د گەل خەلكی ئاخڤتی یان ئەو د گەل تە ئاخڤتن تو ڕوییێ خۆ ژ وان وەرنەگێڕە وەك كێمكرن بۆ وان و خۆمەزنكرن ل سەر سەرێ وان، تو ب كەیف و خۆمەزنكرنڤە د ناڤ مرۆڤاندا نەگەڕییێ، هندی خودێیە حەز ژ وی ناكەت یێ د گۆتن و كریارێن خۆدا خۆ مەزن دكەت)). [لقمان:18]. و پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((خۆشتڤیترین كەس ژ هەوە ل دەڤ من و نێزیكترینێ وان ل دیوانا من ل ڕۆژا قیامەتێ؛ ئەوە یێ ڕەوشتێ وی ژ یێ هەمییان جوان و تازەتر بیت، و نەخۆشتڤیترین كەس ژ هەوە ل دەڤ من و دویرترینێ وان ل دیوانا من ل ڕۆژا قیامەتێ؛ ئەوە یێ پڕپێژ بیت و گەلەك ب ئاخڤیت و ب دەڤێ خۆ ترانا ب خەلكی بكەت، هەروەسا ئەوە یێ (متفیهق) بیت، گۆتن: مە زانی پڕبێژ و یێ ترانا ب خەلكی دكەت كییە، بەلێ مە نەزانی (متفیهق) كییە؟ گۆت: ئەون یێن خۆ مەزن دكەن)). (السلسلة الصحیحة 791).

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ درەوێ دكەت، خودێ دبێژیت:

{ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهۡدِي مَنۡ هُوَ مُسۡرِفٞ كَذَّابٞ}

ئانكو: ((هندی خودێیە بەرێ وی نادەتە حەقییێ یێ پێ ل توخوییان داناى، كو حەقی هێلای و دەست دایە نەحەقییێ، گەلەك یێ درەوین بیت د پالڤدانا نەحەقییا خۆدا بۆ خودێ)). [غافر:28]. و پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((هشیاری درەوێ بن، چونكی درەو سەردكێشیت بۆ خرابییێ و خرابی سەردكێشیت بۆ ئاگرێ جەهنەمێ، و بەردەوام زەلام دێ درەوێ كەت و دێ ل دویڤ درەوێ گەڕییێت هەتا ل دەڤ خودێ ب كەسەكێ درەوین دهێتە نڤیسین)). (صحیح مسلم 2607). هەروەسا پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((نیشانێن موناڧق و دووڕووی سێنە: ئەگەر ئاخڤت دێ درەوێ كەت، ئەگەر سوز و پەیمانەك دا دێ لێڤەبیت و ئەگەر كەسەكی باوەرییا خۆ پێ ئینا و كرە جهێ ئەمانەتێ؛ دێ خیانەتێ كەت)). (صحیح البخاري 6095).

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ خش و حیلەكرنێ دكەت هەروەسا د فەرموودەیەكێدا هاتییە كو پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم ب ڕەخ ترارەكێ خوارنێڕا بوری و دەستێ خۆ كرە د ناڤ وی تراریدا ئینا دەستێ وی تەڕ بوو، ڤێجا گۆت: ((ئەڤە چیە ئەی خودانێ خوارنێ؟)) گۆت: باران یا لێ هاتی ئەی پێغەمبەرێ خودێ. گۆت: ڤێجا پا تە بۆچی یا تەربوویی نەددانا سەر خوارنێ دا خەلك ببینیت، هەر كەسێ خشێ بكەت ژ من نینە)). (صحیح مسلم 102).

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ غەدر و خیانەت و خاپاندنێ دكەت، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَخُونُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ وَتَخُونُوا أَمَانَاتِكُمْ وَأَنتُمْ تَعْلَمُونَ }

ئانكو: ((ئەی ئەوێن باوەری ئینای، خیانەتێ ل خودێ و پیغەمبەرێ وی نەکەن کو وی تشتی بهێلن یێ وی کرنا وی ل سەر هەوە فەرکری و وی تشتی بکەن یێ وی هوین ژێ داینە پاش، هوین تەخسیرییێ د وی ئێمانەتیدا نەکەن یێ خودێ کرییە د دەستێ هەوەدا و هوین دزانن کو ئەو ئێمانەتە و دڤێت بهێتە پاراستن)). [الأنفال:27]. و خودێ دبێژیت:

{ ٱلَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهۡدِ ٱللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ ٱلۡمِيثَٰقَ}

ئانكو: ((ئەوێن وێ پەیمانا خودێ پێك دئینن یا وی فەرمان پێ ل وان کری، ئەو وێ پەیمانا موکوم یا وان دایە خودێ ناشکێنن)). [الرعد:20]. و دەمێ لەشکەرێن پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دەرکەڤتبانە جیهادێ، دا بێژیتە وان: ((شەڕی بکەن و خیانەتێ د دەستکەڤتییێ شەڕی نە دزن، غەدر و خیانەتێ نەکەن، لەشێن کوشتییان نەشێوینن و ئەندامێن لەشێ وان ژێڤەنەکەن و چ زارۆکان نەکوژن)). (صحيح مسلم 1731). و پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((چار خەسلەت و سالۆخەت یێن هەین، هەر کەسێ ل دەڤ هەبن، ئەو منافق و دووڕویەکێ خۆڕییە، و هەر کەسێ سالۆخەتەك ژ وان چاران ل دەڤ هەبیت، ئەڤە سالۆخەتەك ژ سالۆخەتێن نیفاق و دووڕویاتییێ یێن ل دەڤ وی هەین هەتا دهێلیت: ئەگەر کەسەکی باوەرییا خۆ پێ ئینا و کرە جهێ ئەمانەتێ؛ دێ خیانەتێ کەت، ئەگەر ئاخڤت دێ درەوێ کەت، ئەگەر سوز و پەیمانەك دا دێ لێڤەبیت و ئەگەر گەنگەشەك کر دێ ژ حەقییێ دویر کەڤیت و دێ سنووران بەزینیت)). (صحيح البخاري 34).

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ حەسویدییێ دکەت، خودێ دبێژیت:

{أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۖ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ إِبْرَاهِيمَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا عَظِيمًا}

ئانكو: ((یان ئەرێ ئەو حەسویدیێ ب موحەممەدی و هەڤالێن وی دبەن سەرا وێ قونجییا خودێ دایە وان، ڤێجا ئەو حەز دکەن ئەڤ قەنجییە ل نیك وان نەمینیت؟ پانێ مە - بەری نوکە - ئەو کیتاب دابوونە دویندەها ئیبراهیمی یێن خودێ بۆ وان ئینایىنە خوارێ و ئەو وەحییا نەنڤیسی یا بۆ وان هاتی، د گەل هندێ ژی مە مولکەکێ بەرفرەهـ دا وان)). [النساء:54]. و خودایێ مەزن دبێژیت:

{وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يَرُدُّونَكُم مِّن بَعْدِ إِيمَانِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ عِندِ أَنفُسِهِم مِّن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْحَقُّ ۖ فَاعْفُوا وَاصْفَحُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ}

ئانكو: ((گەلەكان ژ خودانێن كیتابێ دخواست كو پشتی باوەری ئینانا هەوە هەوە ل كوفرێ ڤەگەڕینن كا چاوا هەوە بەرێ بوت دپەرێسین؛ ژ بەر وێ كینا دلێن وان تژی كری پشتی ڕاستییا پێغەمبەرێ خودێ موحەممەدی د وی تشتیدا یێ ئەو پێ هاتــی بۆ وان ئــاشــكەرا بووی، ڤێجا هوین وان عــەفــی بكەن و ل نەزانینا وان ببۆرن، هەتا خودێ فەرمانێ ب كوشتنا وان ددەت (وەكی دای و وەسا چێبووی)، ئەو سەرا كریارێن وان یێن خراب دێ وان جزا دەت. هندی خودێیە ل سەر هەر تشتەكی یێ خودان شیانە چ تشت وی بێزار ناكەن)). [البقرة:109]. و پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((دەردێ مللەتێن بەری هەوە یێ هاتییە د ناڤ هەوە ژیدا: حەسویدی و كەرب و كین، ئەو تراشەرە، مەرەما من نە تراشینا پرچێیە، بەلكی تراشینا دینییە، ئەز ب وی كەمە یێ نەفسا من د دەستاندا؛ هوین ناچنە بەحەشتێ هەتا هوین باوەرییێ نەئینن و هوین باوەرییێ نائینن هەتا هوین حەز ژ ئێكودوو نەكەن، ئەرێ ما ئەز بۆ هەوە بەحسێ وێ چەندێ نەكەم یا ڤێ چەندێ ل دەڤ هەوە پەیدا دكەت و بنەجە دكەت؟ سلاڤێ ل ناڤ خۆدا بەلاڤ بكەن)). (سنن الترمذي 2510).

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ پیلانێن خراب ژی دكەت، خودێ دبێژیت:

{وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ أَكَابِرَ مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوا فِيهَا ۖ وَمَا يَمْكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُونَ}

ئانكو: ((و وەكی ڤێ یا ژ مەزنێن كافران ل (مەكەهێ) چێبووی كو خەلك ژ دینێ خودێ پاشڤەلێداین، مە ل هەر گوندەكی هندەك تاوانبار دانان؛ دا سەرۆكاتییا مەزنێن وان بكەن و فێلبازییێ تێدا بكەن و خەلكی ژ دینێ خودێ پاشڤە لێ بدەن، ژ خۆ پێڤەتر ئەو فێلبازییێ ل كەسێ ناكەن و ئەو ب وێ چەندێ ناحەسن)). [الأنعام:123]. و خودێ بۆ مە بەحسێ وێ چەندێ دكەت كو جوهییان بزاڤێن كوشتنا عیسایێ مەسیح (سلاڤ لێ بن) كرن و پیلان ل دژی وی گێڕان، بەلێ خودێ ئەو پیلانێن وان گێڕان هەمی ب سەرێ واندا ئینان و خودێ دیاركر كو پیلانێن خراب هەر دێ بۆ خۆدانێ خۆ زڤرن و هەر دێ زیانێ گەهینیتە وی ب خۆ، خودێ دبێژیت:

{فَلَمَّا أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ مَنْ أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ ۖ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ آمَنَّا بِاللَّهِ وَاشْهَدْ بِأَنَّا مُسْلِمُونَ (52) رَبَّنَا آمَنَّا بِمَا أَنزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُولَ فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ (53) وَمَكَرُوا

وَمَكَرَ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ (54) إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَىٰ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِينَ كَفَرُوا وَجَاعِلُ الَّذِينَ اتَّبَعُوكَ فَوْقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ (55) }

ئانكو: ((ڤێجا دەمێ عیسای هەست کری کو ئەو ل سەر کافرییا خۆ دێ د بەردەوام بن وی د ناڤ هەڤالێن خۆ یێن نێزیکدا گۆت: کی دێ د گەل من بیت بۆ پشتەڤانییا دینێ خودێ؟ هەڤالێن عیسای یێن بژاره گۆت: ئەمین پشتەڤان و گازیکەرێن دینێ خودێ، مە باوەری ب خودێ ئینایه و دویکەڤتنا تە كرییه، تو ئەی عیسا شاهدەیییێ بۆ مە بده کو مە ب تەوحیدێ و گوهدارییێ خۆ تەسلیمی خودێ كرییه 52))

خودایێ مه مه باوەری ب وێ ئینا یا تە ژ ئنجیلێ هنارتی و مه دویکەڤتنا پێغەمبەرێ تە عیسای كرییه، ڤێجا تو مه بکه ژ وان یێن شاهدەیی ب تەوحیدێ بۆ تە و ب پێغەمبەرینییێ بۆ پێغەمبەرێن تە داین 53))

و ئەوێن کافر بووین ژ ئسرائیلییان فێلبازی و پیلان دژی عیسای گێڕان و وان ئەو هنارتێ یێ کو ب کوشتنا وی ڕاببیت، ڤێجا خودێ ئێك ژ وان یێن جهێ وی نیشا وان دای وەکی عیسای لێ کر ڤێجا وان ئەو گرت و کوشت و هلاویست، یا ژ وانڤە ئەو عیسایه و خــودێ ژ هەمی فێلبازان چێتره. د ڤێ چەندێدا نیشان هەیه کو (مەکر - فێلبازی) سالۆخەتەکە ژ سالۆخەتێن خودێ بەلێ ب ڕەنگەکێ بابەتی وی بیت؛ (چونکی فێلا وی ب حەقییه و بەرامبەر فێلا فێلبازانه (54

دەمێ خودێ گۆتییه عیسای: ئەز دێ تە ژ ئەردی ڕاکەم بێی نەخۆشییەك بگەهیتە تە و دێ تە ب لەشی

و ڕحێڤه ب نیك خۆڤه بلند کەم و دێ تە ژ وان یێن کافری ب تە کری ڕزگارکەم، ئەوێن دویکەڤتنا تە کری ئانکو هاتینه سەر دینێ تە و باوەری ب وێ ئینای یا تو پێ هاتی د دەرحەڤا مزگینیدانا ب موحەممەدیدا - سلاڤ لێ بن - و پشتی هنارتنا وی باوەری ب وی ئینای و کار ب شریعەتێ وی کری، هەتا ڕۆژا ڕابوونێ ئەز دێ وان ب سەر وان ئێخم یێن باوەری نەئینای، پاشی زڤڕینا هەوە هەمییان ل ڕۆژا حسێبێ دێ بۆ نیك من بیت، ڤێجا ئەز دێ حوکمی د ناڤبەرا هەوە دا کەم د وی تشتی دا یێ هوین

تێدا ژێك جودا بووین (55) )). [آل عمران:52-55]. دیسان خودێ بۆ مە بەحس دکەت کو مللەتێ پێغەمبەر صالحی (سلاڤ لێ بن) ڤیا وی بکوژن و پیلان ل دژی وی دانان، بەلێ خودێ ژی ل بەرامبەری پیلانێن وان پیلان ل دژی وان دانان و ئەو و مللەتێن وان هەمی ژ ناڤبرن، خودێ دبێژیت:

{قَالُوا تَقَاسَمُوا بِاللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُ وَأَهْلَهُ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ أَهْلِهِ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ (49) وَمَكَرُوا مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ (50) فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَاهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ (51) }

ئانکو: ((ڤان هەر نەهان گۆتە ئێکودوو: هوین بۆ ئێکودوو ب خودێ سویند بخۆن: کو ئەم ب شەڤێ و ب خافلەتیڤە بێین صالحی و مروڤێن وی بکوژین، پاشی بێژینە وی یێ داخوازا خوینا وی بکەت ژ (مرۆڤێن وی: مە کوشتنا وان ب چاڤ نەدیتییە و ئەم د گۆتنا خۆدا دێ دڕاستگۆ بین (49

و وان ئەڤ پیلانە گێڕا دا صالحی و خەلکێ مالا وی بکوژن، ئینا مە پێغەمبەرێ خۆ صالح ب سەرئێخست، و مە ب خافلەتیڤە ئەو گرتن و عەزابدان، بێی ئەو هزرا عەزابا مە بکەن یان کارەکی بۆ (بکەن (50

ڤێجا تو - ئەی موحەممەد - بەرێ خۆ بدە دویماهییا غەدرا ڤان د گەل پێغەمبەرێ وان صالحی [کانێ مە چ ب سەری ئینا؟ مە ئەو ومللەتێ وان هەمی تێبرن (51) )). [النمل:49-51.

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ دزییێ ژی دکەت، پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((زیناکەر دەمێ زینایێ دکەت باوەری نینە، دزیکەر دەمێ دزییێ دکەت باوەری نینە، عەرەق ڤەخۆر دەمێ (عەرەقێ ڤەدخۆت باوەری نینە، و تەوبە ژی هەر یا ئامادەیە پشتی هنگی)). (صحيح البخاري 6810.

ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ زۆرداییێ دکەت، خودێ دبێژیت:

{إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَإِيتَاءِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَيَنْهَىٰ عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ وَالْبَغْيِ ۚ يَعِظُكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ }

ئانکو: ((هندی خودایێ مەزنە د ڤێ قورئانێدا فەرمانێ ل بەنیێن خۆ دکەت کو دادییێ د دەرحەڤا ویدا بکەن، کو پەرستنا وی ب تنێ بکەن و د دەرحەڤا خەلکی ژیدا کو مافێ هەر خودان مافەکی بدەنێ، فەرمانێ ب قەنجییێ ژی دکەت کو کارێن وی ل سەر وان فەرکرین ب دورستی ئەو بکەن و ب گۆتن و کریار د گەل خەلکی دباش بن، خودێ فەرمانێ ب مرۆڤاینییێ دکەت، پاشڤەلێدانا ژ هەر کار وگۆتنەکا

کرێت دکەت و ژ هەر تشتەکی یێ شریعەت ژێ ڕازی نەبیت ژ کوفرێ و گونەهان و ژ زۆرداریێ ل خەلکی و تەعداییێ ل سەر وان، خودێ - ب ڤێ فەرمانێ و پاشڤەلێدانێ - شیرەتان ل هەوە دکەت و بیرا هەوە ل دویماهیێ دئینتەڤە؛ دا هوین فەرمانێن خودێ ل بیرا خۆ بینن و مفای ژێ وەربگرن)). [النحل:90]. و پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((ب ڕاستی خودێ وەحی بۆ من فڕێکر کو هوین خۆ مەزن نەکەن و خۆ ب کێم بزانن، هەتاکو کەس خۆ ل سەر سەرێ کەسێ مەزن نەکەت و زۆرداریێ لێ نەکەت و کەس شانازیێ ل سەر سەرێ کەسێ نەبەت)). (صحیح أبي داود 4895).

ئیسلام پاشڤەبرنێ دکەت ژ زۆرداریێ، خودێ دبێژیت:

{ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّـٰلِمِينَ}

ئانکو: ((و خودێ حەز ژ زۆرداران ناکەت)). [آل عمران:57]. هەروەسا خودێ دبێژیت

{ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّـٰلِمُونَ}

ئانکو: ((هندی ئەو زۆردارن یێن درەو ژ کیسێ خودێ کرین ب مراد ناکەڤن)). [الأنعام:21]. کا چاوا خودێ دبێژیت:

{ وَٱلظَّـٰلِمِينَ أَعَدَّ لَهُمۡ عَذَابًا أَلِيمَۢا}

ئانکو: ((و وی بۆ وان زۆرداران یێن پێ ل تەخوییێن خودێ دانای عەزابەکا ب ئێش ئامادە کرییە)). [الإنسان:31]. و پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((سێ کەس هەنە؛ دوعا و داخوازا وان لێ ناهێتە زڤراندن: ئیمام و سەرکردێ دادپەروەر، ڕۆژیگری هەتا ڕۆژییا خۆ د شکێنیت و دوعایا کەسێ زۆری لێ هاتییە کرن ژی دێ هێتە هەلگرتن ل سەر عەوران و دێ دەرگەهێن ئەسمانان بۆ هێنە ڤەکرن و خودایێ مەزن دێ بێژیت: ئەز ب مەزناهییا خۆ کەمە دێ تە ب سەرئێخم ئەگەر خۆ پشتی دەمەکی ژی بیت)). (أخرجه مسلم (2749) مختصراً باختلاف یسیر، والترمذي (2526) باختلاف یسیر، وأحمد (8043) واللفظ له). و دەمێ پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم موعاز فڕێکرە یەمەنێ، ئێك ژ وان تشتێن گۆتینە وی ئەڤە بوو: ((خۆ ژ دوعایا کەسێ زۆری لێ هاتییە کرن ب پارێزە، چونکی چ پەردە د ناڤبەرا دوعایا وی و خودێدا نینن)). (صحیح البخاري

1496). و پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم دبێژیت: ((بزانن کو هەر کەسێ زۆرداییێ ل کەسەکێ نە موسلمان یێ پەیمانا پاراستنێ پێ هاتییە دان بکەت یان ژ مافێ وی کێم بکەت یان زێدەتر ژ هێزا وی تشتی پێ ب ڕاسپێریت، یان ژی تشتەکی ژ وی وەربگریت کو وی پێخۆش نەبیت و حەز نەکەت، هەر کەسێ تشتەك ژ ڤانە بکەت؛ ل ڕۆژا قیامەتێ ئەز هەڤڕکێ ویمە)). (سنن أبي داود 3052). ڤێجا وەکی تە دیتی ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ هەمی ڕەوشتێن پیس یان سەرەدەرییێن زۆردارانە دکەت.

## 36- ئیسلام پاشڤەبرنێ دکەت ژ وان سەرەدەرییێن ئابووری یێن ڕویبا تێدا هەبیت یان زیان یان شێلیاتی و نەڕوهنی یان زۆرداری یان خش و حیلە تێدا هەبن،، یان ژی سەربکێشن بۆ کارەسات و زیانێن گشتی ب جڤاك و مللەت و تاکان.

ئیسلام پاشڤەبرنێ دکەت ژ وان سەرەدەرییێن ئابووری یێن ڕویبا تێدا هەبیت یان زیان یان شێلیاتی و نەڕوهنی یان زۆرداری یان خش و حیلە تێدا هەبن،، یان ژی سەربکێشن بۆ کارەسات و زیانێن گشتی ب جڤاك و مللەت و تاکان. ل دەستپێکا ڤێ خالێ د گەل مە بوری کو مە ئەو ئایەت و فەرموودە ئینان یێن ڕوییایێ یان زۆرداریێ یان خشێ یان خرابکارییا د ئەردیدا حەرام دکەن، خودایێ مەزن دبێژیت:

{وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوا فَقَدِ احْتَمَلُوا بُهْتَانًا وَإِثْمًا مُّبِينًا}

ئانکو: ((و ئەوێن مێر و ژنێن خودان باوەر ب گۆتنەکێ یان ب کریارەکێ دئێشینن بێی کو وان گونەهەك کربیت، ب ڕاستی ئەو کرێتترین درەو و بێبەختییە وان کری، وان گونەهەکا کرێتییا وێ ئاشکەرا یا سەری دکێشتە عەزابا ئاخرەتێ هەلگرت)). [الأحزاب:58]. و خودێ دبێژیت:

{مَّنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ}

ئانکو: ((هەچییێ چاکییەك کربیت و گوهداریا خودێ و پێغەمبەرێ وی کربیت ئەوی خێرا کارێ وی بۆ وییە، و هەچییێ خرابی کربیت و بێ ئەمرییا خودێ و پێغەمبەرێ وی کربیت گونەها کارێ وی ل سەر وییە. خودایێ تە بۆ بەنییان یێ پرزۆردار نینە، نە خێرێن وان کێم دکەت و نە خرابییێن وان زێدە دکەت)). [فصلت:46]. د سوننەتێ ژیدا هاتییە: ((پێغەمبەری صلى الله عليه وسلم حوکم کر کو نابیت مرۆڤ زیانێ ل خۆ و ل کەسێن دی ژی بکەت)). (سنن أبي داود) و پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه وسلم گۆت: ((هەر کەسێ باوەری ب خودێ و ڕۆژا دویماهیکێ هەبیت؛ بلا نەخۆشییێ بۆ جیرانێ خۆ چێنەکەت، هەر کەسێ باوەری ب خودێ و ڕۆژا دویماهیکێ هەبیت؛ بلا قەدرێ مێهڤانێ خۆ بگریت،

هەر کەسێ باوەری ب خودێ و ڕۆژا دویماهیکێ هەبیت؛ بلا ئاخڤتنا خێرێ بکەت یان ژی بێدەنگ بیت. د ڤەگوهاستنەکا دیدا هاتییە: بلا قەنجی و باشییێ د گەل جیرانێ خۆ بکەت)). (صحيح مسلم 47).

هەروەسا پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((ژنەك ژ بەر پشیکەکێ هاتە عەزابدان، وێ ژنێ ئەڤ پشیکە زیندانی کربوو هەتا وەسا مری، ژ بەر وێ ژی چوو ئاگرێ جەهنەمێ، نە وێ ب خۆ خوارن و ئاڤ ددایێ دەمێ زیندانی کری و نەهێلای دەرکەڤیت، و نە دهێلا بۆ خۆ بچیت ژ مێشەوەرێن ئەردی بخۆت)). (صحيح البخاري 3482). ئەڤە بۆ وی کەسێ پشیکەك ئەزیەت دای و نەخۆشی بۆ دروستکری، پا تو بۆ وی کەسی چ دبێژی یێ نەخۆشی و ئەزیەتدانا وی گەهشتییە مرۆڤان، فەرموودەیەك ژ عەبدوللاهێ کوڕێ عومەری دهێتە ڤەگوهاستن کو گۆتییە: پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم ب سەر مینبەرێ کەڤت و پاشی ب دەنگەکێ بلند گازی کر و گۆت: ((یا ئەو کەسێن ب ئەمانێ خۆ موسلمان بووین و هێشتا باوەری نەچوویە د ناڤ دلێ واندا، هشیاربن نەخۆشییێ نەگەهیننە موسلمان و ئەزیەتا وان نەکەن، کێم وکاسیا ژ وان نە ئینننە دەر و ب دویڤ عەورەت و نامویسا وان نەکەڤن، چونکی هەر کەسێ ب دویڤ عەورەت و نامویسا برایێ خۆ یێ موسلمان بکەڤیت؛ خودێ ژی دێ ب دویڤ عەورەت و نامویسا وی کەڤیت، و هەر کەسێ خودێ ب دویڤ عەورەت و نامویسا وی کەڤت؛ دێ هەتکا وی بەت ئەگەر خۆ ئەو کەس ل ناڤ مالا خۆدا بیت. گۆت: و ڕۆژەکێ عەبدوللاهێ کوڕێ عومەری بەرێ خۆ دا کەعبێ و گۆت: ئەڤە تو چەندا مەزنی و ڕێز و حورمەتا تە چەندا مەزنە ل دەڤ خودێ، بەلێ ڕێز و حورمەتا مرۆڤێ باوەردار ل دەڤ خودێ ژ یا تە مەزنترە)). (أخرجه الترمذي (2032)، وابن حبان (5763)). و پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((هەر کەسێ باوەری ب خودێ و ڕۆژا دویماهیکێ هەبیت؛ بلا نەخۆشییێ بۆ جیرانێ خۆ چێنەکەت، هەر کەسێ باوەری ب خودێ و ڕۆژا دویماهیکێ هەبیت؛ بلا قەدرێ مێهڤانێ خۆ بگریت، هەر کەسێ باوەری ب خودێ و ڕۆژا دویماهیکێ هەبیت؛ بلا ئاخڤتنا خێرێ بکەت یان ژی بێدەنگ بیت)). (صحيح البخاري 6018). و ژ ئەبو هورەیرەی دهێتە ڤەگوهاستن کو پێغەمبەری صلی الله علیه و سلم گۆت: ((ئەرێ هوین دزانن موفلس کییە؟ گۆتن: ئەی پێغەمبەرێ خودێ؛ موفلس د ناڤ مەدا ئەو کەسە یێ چ دینار و چ پەڕتال نەبن. گۆت: ب ڕاستی بیت موفلسێ ئوممەتا من ئەو کەسە یێ ل ڕۆژا قیامەتێ دهێت و وی کەسی ڕۆژی یێن گرتی، نڤێژ یێن کری، زەکات یا دای، بەلێ دێ هێت و بینیت کو خەبەر و گۆتنێن کرێت یێن گۆتینە ڤی و فلان ژنێ ژ درەو ب کرنا زینایێ یا تاوانبارکری و مالێ

فلانی یێ خواری، ڤێجا دێ ڕوینیت و دێ تول ژێ هێنه ڤەکرن، ڤێجا ئەڤە دێ ژ خێرێن وی بۆ خۆ بەت و ئەڤێ دی دێ ژ خێرێن وی بۆ خۆ بەت، هەتا دەمێ چ خێر نەمینن و هێشتا مافێ خەلکی ژ وی نەهاتییە وەرگرتن و ئەو گونەهێن ل سەر وی هەین ب دویماهیك نەهاتینە، دێ ژ گونەهێن خەلکی هێنە ڕاکرن و هاڤێژنە سەر پشتا ڤی، پاشی دێ هێتە هاڤێتن بۆ ناڤ ئاگری)). [أخرجه مسلم (2581)، والترمذي (2418)، وأحمد (8029) واللفظ له].

و پێغەمبەرێ خودێ دبێژیت: ((تایێ دارەکێ ل سەر ڕێکەکێ بوو و نەخۆشی بۆ خەلکی دروست دکر، زەلامەکی ژی ژ سەر ڕێکێ ڕاکر، ژ بەر ڤی کاری چوو بەحەشتێ)). [أخرجه البخاري (652) بمعناه، ومسلم (1914) بنحوه، وابن ماجه (3682)، وأحمد (10432) واللفظ لهما)، ڤێجا ڕاکرنا وی تشتێ نەخۆشییێ بۆ خەلکی دروست دکەت ل سەر ڕێکێ خۆدانێ خۆ دبەتە بەحەشتێ، پا تو بۆ وی کەسی چ دبێژی یێ نەخۆشییێ بۆ خەلکی دروست دکەت و ژیانا وان ل بەر وان شێلی و نەخۆش دکەت، !!باشە خێرا ڕاکرنا ڤان کەسا دێ چەندبیت

**37- ئیسلامێ پاراستن ل سەر ئەقلی کرییە و هەر تشتەکێ ببیتە ئەگەرێ تێکدانا ڤی ئەقلی ژی حەرام کرییە وەکی ڤەخوارنا عەرەقێ، کا چاوا ئیسلامێ پلە و قەدرێ ئەقلی بلند کرییە و ئەو کرییە ئێك ژ وان تشتێن دبیتە ئەگەر مرۆڤ ل دەڤ خودێ ببیتە کەسەکێ (موکەلەف) و ئێدی خێر و گونەه ل سەر مرۆڤی بهێنە هژمارتن، کا چاوا ئیسلامێ ئەقل ژ قەید و زنجیرێن خورافات و بوتپەرێسییان ڕزگار کرییە، چ حوکم د ئیسلامێ ژیدا نینن کو تایبەت بن ب چینەکێ ب تنێڤە و چینێن دی بار تێدا نەبیت، بەلکی هەر هەمی ئەحکام و شەریعەتێن ئیسلامێ د گەل ئەقلێ دروست د گونجن، ئەڤە ژی ل دویڤ وێ چەندا دادی و کاربنەجهی دخوازیت.**

:ئیسلام یا هاتی دا ئەقلی ب پارێزیت و قەدر و بهایێ وی مەزن ڕاگریت، خودێ دبێژیت

{إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولَٰئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْئُولًا }

ئانکو: ((هندی مرۆڤە یێ بەرپرسیارە ژ وی تشتێ وی گوهـ و چاڤ و دلێ خۆ تێدا ب کار ئینای، ڤێجا ئەگەر وی ئەو د باشییێدا ب کار ئینابن ئەو خێرێ دێ وەرگریت و ئەگەر وی د خرابییێدا ب کار ئینابن دێ هێتە جزادان)) [الإسراء:36]. ڤێجا یا فەر و پێدڤییە ل سەر مرۆڤی ئەو پارێزگارییێ ل سەر ئەقلێ خۆ بکەت، ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئیسلامێ عەرەق و ماددێن بێهۆشکەر یێن حەرام کرین - و ل خالا (34)ێدا من بەحسێ حەرامبوونا عەرەقێ کر و گەلەك ژ ئایەتێن قورئانا پیرۆز ژی ب ڤێ گۆتنا :خودێ ب دویماهیك دهێن

{لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ}

ئانكو: ((دا بەلكى هوين تێبگەهن و كارى پێ بكەن)). [البقرة:242]. و خودێ دبێژيت:

{وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۖ وَلَلدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ }

ئانكو: ((و ژيانا دونيايێ د پتر حالاندا ژ يارى و موژيلاهييێ پێڤەتر چ دى نينە، ئاخرەت بۆ وان يێن ژ خودێ دترسن چێترە. ئەرێ ڤێجا ما هوين ب ئەقل ناكەڤن؟)). [الأنعام:32]. هەروەسا خودێ دبێژيت:

{ إِنَّا أَنزَلْنَاهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ }

ئانكو: ((هندى ئەمين مە ئەڤ قورئانە ب زمانێ عەرەبان يا ئينايە خوارێ؛ دا بەلكى هوين - گەلى عەرەبان - د ڕامانێن وێ بگەهن و كارى ب هيدايەتا وێ بكەن)). [يوسف:2]. خودێ ئەو ئێك ژێ دياركرييە ڕاستەڕێبوون (هيدايەت) و كاربنەجهى (حيكمەت) دوو تشتن ب تنێ خۆدانێن ئەقلان كو ئەون يێن قورئانێ ب (أولوا الألباب) بەحس دكەت مفاى ژێ دبينن، خودايێ مەزن دبێژيت:

{يُؤْتِي الْحِكْمَةَ مَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُؤْتَ الْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِيَ خَيْرًا كَثِيرًا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّا أُولُو الْأَلْبَابِ }

ئانكو: ((خودێ ڕاستييا د گۆتن و كرياراندا ددەتە وى يێ وى بڤێت ژ بەنييێن خۆ، هەچييێ خودێ ئەڤ قەنجييە د گەل كر ئەو وى خێرەكا گەلەك دايێ. كەس بيرا خۆ ل ڤێ چەندێ نائينتەڤە و مفاى ژێ نابينيت ئەو تێ نەبن يێن خودان ئەقلێن گەشبووى ب ڕۆناهييا خودێ و هيدايەتا وى)). [البقرة:269].

ژ بەر ڤێ چەندێ ژى ئيسلامێ ئەقل كرييە ئێك ژ وان خالێن مرۆڤ ل دەمێ پەيدابوونا وى لێپرسين د گەل دهێتە كرن، پێغەمبەرێ خودێ صلى الله عليه و سلم دبێژيت: ((پێنۆس ل سەر سێ كەسان هاتييە ڕاكرن: ل سەر مرۆڤێ نڤستى هەتا هشيار دبيت، ل سەر زارۆكى هەتا بالغ دبيت و ل سەر دينى هەتا ب ئاقل دكەڤيت)). (أخرجه البخاري معلقا بصيغة الجزم قبل حديث (5269) بنحوه، وأخرجه موصولاً أبو داود (4402) واللفظ له، والترمذي (1423)، والنسائي في ((السنن الكبرى)) (7346)، وأحمد (956) باختلاف يسير، وابن ماجه (2042) مختصراً.) كا چاوا ئيسلامێ ئەقل ڕزگاركرييە ژ قەيد و زنجيرێن خورافات و صەنەمپەرێسييێ، خودێ بۆ مە بەحسێ ڕەوشا مللەتان دكەت د دەستگرتنا وان ب خورافاتانڤە و ڕەدكرنا وان بۆ وێ حەقييێ ژ دەڤ خودێ بۆ وان هاتى:

{وَكَذَٰلِكَ مَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِم مُّقْتَدُونَ}

ئانكو: ((و ب ڤی ڕەنگی بەری تە - ئەی موحەممەد - مە پێغەمبەرەك ل گوندەكی نەهنارتییە وان ژ عەزابا مە بترسینیت، ئەگەر خەلكێ وی گوندی ژ سەر و گرگران یێن كو زەنگینییێ ئەو هێڕكرین نەگۆتبیت: مە بابێن خۆ ل سەر دینەكی دیتینە و ئەم ل سەر ڕێبازا وان دێ چین)). [الزخرف:23]. هەروەسا خودێ بۆ مە بەحسێ خۆشتڤییێ خۆ ئیبراهیمی (سلاڤ لێ بن) دكەت كو وی گۆتە مللەتێ خۆ:

{مَا هَٰذِهِ التَّمَاثِيلُ الَّتِي أَنتُمْ لَهَا عَاكِفُونَ (52) قَالُوا وَجَدْنَا آبَاءَنَا لَهَا عَابِدِينَ (53) }

(ئانكو: ((ئەڤە چ صەنەمن هەوە چێكرین و هوین ل سەر پەرستنا وان ماینە؟ (52

وان گۆت: مە بابێن خۆ دیتینە پەرستنا وان دكر و ئەم ژی چاڤلێكرنا وان د ڤێ چەندێدا دكەین (53) )). [الأنبياء:52 - 53]. ڤێجا ئیسلام هات و فەرمان ل خەلكی كر ئەو عیبادەتێ صەنەمان بهێلن و دەستان ژ وان خورافاتێن وەك میرات بۆ وان ژ باب و باپیرێن وان وان و ل دویڤ ڕێكا پێغەمبەران (بكەڤن (سلاڤ ل سەر هەمییان بن.

و چ نهێنی یان بڕیار و ئەحكام د ئیسلامێدا نینن كو د تایبەت بن ب چینەكا تایبەتڤە و یێن دی چ بار تێدا نەبیت پرسیار ژ عەلییێ كوڕێ ئەبو طالب (خودێ ژێ ڕازی بیت) هاتە كرن كو ئەو پسمامێ پێغەمبەرییە صلی الله علیه وسلم و زاڤایێ وییە: ئەرێ تشتەك هەیە پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم بۆ هەوە ب تنێ گۆتبیت و هوین پێ تایبەت كربن؟ گۆت: ((نەخێر، پێغەمبەرێ خودێ چ نهێنی و تشتێن تایبەت بۆ مە ب تنێ نەگۆتینە، كو ئەو تشت بۆ هەمی مرۆڤان نەگۆتبیت، ئەو تێنەبیت یا د كاڤلانێ ڤی شیرێ مندا هەی، گۆت: ئینا بەرپەڕەك ئینادەر كو تێدا نڤیسی بوو: نەفرەتێن خودێ ل وی كەسی بن یێ تشتەكی نە بۆ خودێ ڤەكوژیت، نەفرەتێن خودێ ل وی كەسی بن یێ جهێن دیار و گشتی یێن ئەردی ب دزیت و نەفرەتێن خودێ ل وی كەسی بن یێ نەفرەتان ل بابێ خۆ بكەت (ئانكو ببیتە ئەگەر خەلك نەفرەتان ل بابێ وی بكەت) و نەفرەتێن خودێ ل وی كەسی بن یێ كەسەكی ب حەوینیت كو تاوانەك ل دینێ خەلكییدا یان هەمبەری كەسەكێ دی یا كری)). (صحيح مسلم 1978). و ئەحكام و شەریعەتێن ئیسلام هەمی د گەل ئەقلێن ساخلەم و دروست د گونجن، و ئەو ل دویڤ وێنە یا دادی و .كاربنەجی دخوازیتێ

## 38- ئەگەر دویکەڤتییێن ئایینێن خەلەت ئەو هەڤدژی و بابەتێن ئەقل ڕەد دکەت نەزانین یێن د ناڤ ئاینێن وان دا هەین، هنگی زەلامێن وان ئایینان دێ وێ هزرێ بۆ دویکەڤتییان چێکەن کو ئەڤ ئایینە یێ د سەر ئەقلی دا و ئەقلی چ مەجال و بیاڤ نینە بۆ تێگەهشتنا ئایینی. بەلێ پا ئیسلامێ ب ڕەنگەکێ دی بەرێخۆان بۆ بابەتی کرییە، ئیسلام ئایینی وەك ڕوناهییەکێ د هژمێریت کو ڕێکا ئەقلی بۆ ڕوهن دکەت، ڤێجا خۆدانێن ئاییێن خەلەت حەز دکەن مرۆڤ دەستان ژ ئەقلێ خۆ بەردەت و ل دویڤ وان بکەڤن، بەلێ ئیسلامێ ژ مرۆڤی دڤێت ئەقلێ خۆ هشیار بکەت، دا ڕاستییان وەکی ئەو ل سەر و ب دروستی بزانیت.

38- ئەگەر دویکەڤتییێن ئایینێن خەلەت ئەو هەڤدژی و بابەتێن ئەقل ڕەد دکەت نەزانین یێن د ناڤ ئاینێن وان دا هەین، هنگی زەلامێن وان ئایینان دێ وێ هزرێ بۆ دویکەڤتییان چێکەن کو ئەڤ ئایینە یێ د سەر ئەقلی دا و ئەقلی چ مەجال و بیاڤ نینە بۆ تێگەهشتنا ئایینی. بەلێ پا ئیسلامێ ب ڕەنگەکێ دی بەرێخۆان بۆ بابەتی کرییە، ئیسلام ئایینی وەك ڕوناهییەکێ د هژمێریت کو ڕێکا ئەقلی بۆ ڕوهن دکەت، ڤێجا خۆدانێن ئاییێن خەلەت حەز دکەن مرۆڤ دەستان ژ ئەقلێ خۆ بەردەت و ل دویڤ وان بکەڤن، بەلێ ئیسلامێ ژ مرۆڤی دڤێت ئەقلێ خۆ هشیار بکەت، دا باش هزرێن خۆ بکەت و تێرامانێ بکەت و دا ڕاستییان وەکی ئەو ل سەر و ب دروستی بزانن، خودێ دبێژیت:

{ وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِي مَا الْكِتَابُ وَلَا الْإِيمَانُ وَلَٰكِن جَعَلْنَاهُ نُورًا نَّهْدِي بِهِ مَن نَّشَاءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ }

ئانکو: ((و کانێ چاوا مە وەحی بۆ پێغەمبەرێن بەری تە هنارتبوو - ئەی موحەممەد - وەسا مە قورئانەك ژ نیك خۆ بۆ تە ب وەحی هنارت، بەری وێ تە نەدزانی کیتابێن بەرێ چنە و باوەری و شریعەتێن خودایی چنە، بەلێ مە قورئان بۆ مرۆڤان کرە ڕۆناهییەك ئەم بەرێ وی پێ ددەینە ڕێکا ڕاست یێ مە بڤێت ژ بەنییێن خۆ. هندی تویی - ئەی موحەممەد - تو ب ئانەهییا خودێ ڕێکەکا ڕاست - کو ئیسلامە - نیشا خەلکی ددەی)). [الشورى:52]. وەحییا خودایی هند بەڵگە و بورهان د ناڤدا هەنە کو بەرێ ئەقلێن ساخلەم بدەنە ڕاستییێن ئەو بزاڤان دکەت بزانیت و باوەرییێ پێ بینیت، خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُم بُرْهَانٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا}

ئانکو: ((ئەی گەلی مرۆڤان دەلیلەکێ ئاشکەرا ژ خودایێ هەوە بۆ هەوە هات، کو پێغەمبەرێ مە موحەممەدە، ئەو دەلیلێن ئاشکەرا یێن ئەو پێ هاتی و یێ ژ هەمییان مەزنتر قورئانا پیرۆزە، تشتێ ڕاستییا پێغەمبەرینی و پەیاما وی دیار دکەت، مە قورئان بۆ هەوە هنارت هیدایەت و ڕۆناهییەکا ئاشکەرا)). [النساء:174]. و خودایێ مەزن دڤێت مرۆڤ ل بن ڕوناهییا هیدایەت و زانین و ڕاستییێ

بژيت، بەلێ شەيطان و (طاغوتان) دڤێت مرۆڤ هەر د ناڤ تارياتييێن كوفر و نەزانين و سەرداچوونێدا بمينيت، خودێ دبێژيت:

{اللَّهُ وَلِيُّ الَّذِينَ آمَنُوا يُخْرِجُهُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا أَوْلِيَاؤُهُمُ الطَّاغُوتُ يُخْرِجُونَهُم مِّنَ النُّورِ إِلَى الظُّلُمَاتِ}

ئانكو: ((خودێ ب سەركەڤتن و پشتەڤانی و پاراستنێ سەركاريیا خودان باوەران دكەت، وان ژ تاريیێن كوفرێ دەرتێخيتە ڕۆناهييا باوەرييێ. ئەوێن كافربووين ئەو صەنەمێن ئەو ژ بلی خودێ دپەرێسن سەركارێن وانە، وان ژ ڕۆناهييا باوەرييێ دەرتێخنە تاريیێن كوفرێ)). [البقرة:257].

## 39- ئيسلام زانست و زانينا دروست مەزن ڕادگريت و بهايی ددەتێ و مرۆڤی هانددەت ل سەر لێگەڕيانا زانستی يا خۆری و دوير ژ حەز و دلچوونێن نەفسێ، هەروەسا ئيسلام گازی مە دكەت ئەم بەرێخۆدانەكێ د نەفسێن خۆدا و گەردوونێدا ل دۆرێن خۆدا بكەين و باش هزرێن خۆ تێدا بكەين، ئەنجامێن زانستێ دروست ژی چ جاران هەڤدژی ئيسلامێ ڕاناوەستن.

ئيسلام زانست و زانينا دروست مەزن ڕادگريت و بهايی ددەتێ، خودێ دبێژيت:

{يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَالَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ }

ئانكو: ((خودێ مەرتەبا خودان باوەرێن دلسۆز ژ هەوە دێ بلند كەت، ئەو مەرتەبا خودانێن زانينێ ژی د خێرێ وژێ ڕازيبوونێدا گەلەك دێ بلند كەت، خودايێ مەزن ب كريارێن هەوە يێ شارەزايە تشتەك ژێ ل وی بەرزە نابيت، ئەو دێ هەوە سەرا جزا دەت. ئەڤ ئايەتە ئيشارەتێ ددەتە بهايێ زانايان و دەرەجێن وان يێن بلند)). [المجادلة:11]. و خودێ شاهدەدانا زانايان ب شاهدەدانا خۆ و مەلائيكەتێن خۆڤە گرێدا، ئەڤە ل سەر مەزنترين بابەت كو شاهدەيی ل سەر بهێتە دان، خودێ گۆت:

{شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَائِكَةُ وَأُولُو الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ ۚ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ }

ئانكو: ((خودێ شاهدەيی دايە كو ئەو ب تنێ خودايە، وی شاهدەييا فريشتە و زانايان ژيدا د گەل شاهدەييا خۆ، ل سەر مەزنترين تشتێ شاهدەيی بۆ دهێتەدان: كو تەوحيد و پێڕابوونا وييە ب دادييێ، ژ وی پێڤەتر چ خودا نينن، يێ زالە چ تشتەكێ وی بڤێت ل بەر وی ئاسێ نابيت، د گۆتن و كريارێن خۆدا يێ كاربنەجهە)). [آل عمران:18]. ئەڤە ژی بۆ مە جهـ و پلەيا خۆدانێن زانينێ د ئيسلامێدا ديار دكەت،

خودایێ مەزن ژی فەرمان ل پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی صلی الله علیه و سلم نەکرییە ئەو داخوازا زێدەکرنا تشتەکی ژ خودێ بکەت، ب تنێ زانین نەبیت، خودێ گۆت:

{وَقُل رَّبِّ زِدْنِي عِلْمًا }

ئانکو: ((و تو بێژە: خودایێ من تو زانینێ ل سەر زانینا من زێدەکە)). [طه:114]. هەروەسا پێغەمبەرێ خودێ ژی صلی الله علیه وسلم گۆت: ((هەر کەسێ ڕێکەکێ بگریتە بەر و تێدا داخوازا زانینەکێ بکەت، خودێ دێ رێکەکێ بۆ وی بەرەڤ بەحەشتێ ب ساناهی کەت، و مەلائیکەت چەنگێن خۆ ددانن وەك ڕازیبوونەك ژ قوتابییێ زانینێ و ئەوێن ل ئەسمانی و ئەردی هەمی داخوازا ژێبرنا گونەهان بۆ  قوتابییێ زانینێ دکەن، هەتا نەهەنگ د بنێ ئاڤێدا، و ب ڕاستی قەدر و بهایێ زانایی ل هەمبەری یێ عیبادەتکەری، وەکی قەدر و بهایێ هەیڤێیە ل سەر هەمی ستێرێن دی، زانا ژی میراتگرێن پێغەمبەرانە و پێغەمبەران نە چ دینار و نە چ دەرهەم ب دویڤ خۆڕا نەهێلاینە، بەلکی وان زانین (علم) یێ ب دویڤ خۆڕا هێلای، ڤێجا هەر کەسێ ئەڤ زانینە بۆ خۆ گرت، ئەڤە وی بارەکا مەزن و بەرفرەه بۆ خۆ گرت و بر)). (أخرجه أبو داود (3641)، والترمذي (2682)، وابن ماجه (223) واللفظ له، وأحمد (21715).).

و ئیسلام هاندانێ دکەت ل سەر ڤەکولینا زانینی یا خۆڕی و دویر ژ حەز و دلچوونێن نەفسێ و گازی دکەت بۆ بەرێخۆدان و هزرکرنێ د نەفسێن مەدا و د وی گەردوونێ ل دۆرێن مەدا، خودێ دبێژیت:

{سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ وَفِي أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ الْحَقُّ ۗ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ}

ئانکو: ((ئەم ئایەتێن خۆ د ئەرد و ئەسمانان‌دا و ئەو تشێن مەزن یێن تێدا ڕوی ددەن دێ نیشا ڤان درەوپێکەران دەین، ئایەتێن خۆ یێن د نەفسێن وان ب خۆ ژیدا ژ تشتێن عەجێب دێ نیشا وان دەین، هەتا ژ وان ئایەتان بۆ وان ئاشکەرا دبیت ئاشکەرابوونەکا بێ گومان کو قورئانا پیرۆز حەقییە و وەحییا خودێیە. ئەرێ ما شاهدەییا خودێ ل سەر ڕاستییا قورئانێ و وی یێ قورئان بۆ هاتی تێرا وان ناکەت؟ چونکی وی شاهدەیی ب ڕاستگۆییێ دایە، ئەو ل سەر هەر تشتەکی شاهدە، چ شاهدەیی ژ یا خودێ مەزنتر نینە)). [فصلت:53]. خودایێ مەزن دبێژیت:

{أَوَلَمْ يَنظُرُوا فِي مَلَكُوتِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ وَأَنْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَدِ اقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ ۖ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ}

ئانكو: ((ئەرێ و ما وان خۆ نەدایە مولكێ خودێ یێ مەزن و دەستهەلاتا وی یا بێ توخویب ل ئەسمانان و ئەردی، هەر تشتەكێ خودایێ مەزن د ناڤ هەر دووان‌دا ئافراندی، دا هزرا خۆ د وێ چەندێدا بكەن و مفایەكی بۆ خۆ ژێ وەربگرن و دا بەرێ خۆ بدەنە دەمێ مرنا خۆ یا كو دبیت یا نێزیك بیت و گەلەك بۆ نەما بیت ڤێجا ئەو ل سەر كوفرێ بهێنە مراندن و بەرێ وان بۆ عەزابا خودێ یا دژوار بهێتە دان؟ ئەرێ پشتی ترساندن و هشیاركرنا ب قورئانێ ئەو دێ باوەرییێ ب چ ئینن؟)). [الأعراف:185]. هەروەسا خودێ دبێژیت:

{أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا الْأَرْضَ وَعَمَرُوهَا أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ ۖ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ}

ئانكو: ((ئەرێ ئەڤێن درەوێ ب خودێ دكەن و ژ ئاخرەتێ دبێ ئاگەهـ ما ل ئەردی نەگەڕیاینە و هزرا خۆ نەكرییە و نەدیتییە كانێ جزایێ وان مللەتێن درەو ب پێغەمبەرێن خودێ كری وەكی عادی و ثەموودی چ بوویە؟ ب ڕاستی لەشێن وان ب هێزتر بوون و ئەو پتر دشیان خۆشییێ ب ژینێ ببەن چونكی وان ئەرد كێلابوو و شینكربوو، وان قەسر و سەرا ئاڤاكربوون و لێ ئاكنجی بووبوون، وان دونیایا خۆ پتر ژ یا خەلكێ (مەكەهێ) ئاڤاكربوو، ڤێجا وێ ئاڤاكرنا وان و درێژییا ژییێ وان چ مفا نەگەهاندە وان، پێغەمبەرێن وان ب هێجەت و نیشانێن ئاشكەرا بۆ وان هاتبوون، بەلێ وان ئەو درەوین دەرێخستن ئینا خودێ ئەو تێبرن، خودێ ب وێ چەندێ زۆرداری ل وان نەكربوو، بەلكی وان ب شركێ و گونەهان زۆرداری ل خۆ كربوو)). [الروم:9].

و ئەنجامێن زانستی یێن دروست چ جاران هەڤدژ نابن د گەل ئیسلامێ و دێ نموونەكێ ب تنێ وەرگرین، بەری هزار و چارسەد سالان قورئانێ ب هویری و بەرفرەهی بەحس ل بابەتەكی كر و ڤێ دویماهییێ زانستێ سەردەم ئەو تشت زانی و ب سەر هەلبوو، ڤێجا ئەو دەرئەنجامێن زانستێ سەردەم گەهشتییێ؛ ب تەمامی د گونجایی و هەڤرا بوون د گەل وێ چەندا د قورئانێدا هاتی، ئەڤ بابەتێ ئەم بەحس ژێ دكەین ژی؛ دروستبوون و ئافراندنا زارۆكییە د زكێ دایكێدا، خودێ دبێژیت:

{ وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن سُلَالَةٍ مِّن طِينٍ (12) ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ (13) ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَامًا فَكَسَوْنَا الْعِظَامَ لَحْمًا ثُمَّ أَنشَأْنَاهُ خَلْقًا آخَرَ ۚ فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ (14)}

(ئانكو: ((و ب ڕاستی مە ئادەم ژ تەقنەكا ژ هەمی لایێن ئەردی هاتییە وەرگرتن ئافراند (12

پاشی مە دویندەها وی ئەوا ژ چپكەكا ئاڤێ یا ژ پشتا زەلامی دهێت و د جهەكێ ئاسێدا كو (مالبچویكە ئاكنجی دبیت زێدەكر (13

پاشی ئەو چپك مە كرە خوینەكا سۆر، ئەو خوین پشتی چل ڕۆژان مە كرە پارچەیەكا گۆشتی، ئەو پارچەیا گۆشتێ نەرم مە كرە هەستی، پاشی مە گۆشت ب سەر هەستیدا گرت، پاشی مە ب ئافراندنەكا دی ئەو ئافراند كو ڕح بۆ هاتییە دان، ڤێجا یێ پیرۆزبیت خودێ، ئەوێ ئافراندنا هەر تشتەكی باش دای [المؤمنون:12-14].(( (14)).

**40- و خودێ كاری ژ خۆدانی قەبویل ناكەت و ل ڕۆژا قیامەتێ ژی مرۆڤی سەرا وی كاری خەلات ناكەت ئەگەر ئەڤ مرۆڤە نە ژ وان بیت یێن باوەری ب خودێ ئینای و گوهدارییا وی كری و باوەری ب پێغەمبەرێن وی ژی ئینای (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) و پەیاما وان ڕاست دەرئێخستی، هەروەسا خودێ چ عیبادەتان ژی ژ مرۆڤی قەبویل ناكەت ئەگەر نە ب وی ڕەنگی بیت یێ خودێ دروستكری، ڤێجا چاوا مرۆڤەك دێ كوفرییێ ب خودێ كەت و دێ ل هیڤییێ بیت خودێ وی خەلات بكەت؟ كا چاوا خودێ باوەرییا كەسەكی قەبویل ناكەت هەتا باوەرییێ ب هەمی پێغەمبەران دئینیت و باوەرییێ ب پەیاما موحەممەدی ژی صلی الله علیه وسلم دئینیت.**

و خودێ كاری ژ خۆدانی قەبویل ناكەت و ل ڕۆژا قیامەتێ ژی مرۆڤی سەرا وی كاری خەلات ناكەت ئەگەر ئەڤ مرۆڤە نە ژ وان بیت یێن باوەری ب خودێ ئینای و گوهدارییا وی كری و باوەری ب پێغەمبەرێن وی ژی ئینای (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) و پەیاما وان ڕاست دەرئێخستی، خودێ دبێژیت:

{مَّن كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا لَهُ جَهَنَّمَ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَّدْحُورًا (18) وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُم مَّشْكُورًا (19) }

ئانكو: ((هەچییێ داخوازا وی دونیا بیت و كاری بۆ وێ ب تنێ بكەت و باوەرییێ ب ئاخرەتێ نەئینیت و كاری بۆ نەكەت، تشتێ خودێ بڤێت و بۆ وی د لەوحێ پاراستیدا نڤیسی ئەو د دونیایێدا دێ

دەتێ، پاشی ل ئاخرەتێ جەهنەمێ دێ دەتێ، ئەو ب ڕەنگەکێ لۆمەلێکری و دەرێخستی ژ ڕەحما خودێ (دێ دەرکەڤیت و چتە وێ جەهنەمێ (18

و هەچییێ ب کارێ خۆ یێ چاك وێ ئاخرەتا دێ هەر مینیت بخوازیت و ب طاعەتی کاری بۆ ئاخرەتێ بکەت و ئەو یێ خودان باوەر بیت ب خودێ و خێر و جزادانا وی، ئەوان کارێ وان دێ هێتە قەبویلکرن و بۆ وان ل نیك خودایێ وان دێ هێتە هەلگرتن، خێرا وان ژی سەرا دێ هێتە دان (19) )).
:[الإسراء:18-19]. و خودێ دبێژیت

{ فَمَن يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهِ وَإِنَّا لَهُ كَاتِبُونَ}

ئانکو: ((ڤێجا هەچییێ پێگیرییێ ب باوەری ئینانا ب خودێ و پێغەمبەرێ وی بکەت و ژ بەر گوهداری و پەرستنا خودێ وی کارێ چاك بکەت یێ د شیانا ویدا بیت، ئەوی کارێ وی ناهێتە ڤەشارتن و خێرا وی بەرزە نابیت، وی کارێ وی کری ئەو د کیتابا خۆدا دێ بینت ڕۆژا پشتی مرنێ ڕادبیتەڤە)). [الأنبياء:94]. هەروەسا خودێ چ عیبادەتان ژی ژ مرۆڤی قەبویل ناکەت ئەگەر نە ب وی ڕەنگی بیت :یێ خودێ دروستکری، خودایێ مەزن دبێژیت

{ فَمَن كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا }

ئانکو: ((ڤێجا هەچییێ ژ عەزابا خودایێ خۆ بترسیت و دلێ خۆ ببەتە خێرا وی ل ڕۆژا دیدارا وی، بلا کارەکێ چاك بۆ خودایێ خۆ بکەت کو ل دویڤ شریعەتێ وی بیت و چ شریکان د پەرستنێدا بۆ وی نە دانیت)). [الكهف:110]. ڤێجا خودێ بۆ مە دیارکر کو کار و کریار یێ باش نابیت ئەگەر نە وەکی وێ بیت یێ خودێ دروستکری و دانای و خۆدانێ وێ ژی یێ دلسۆز (موخلص) نەبیت د کارێ خۆدا و ئەوی باوەری ب پێغەمبەرێن وی ژی نەبیت (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، بەلێ هەر کەسێ :کارێ وی نە یێ ب ڤی ڕەنگی بیت، هنگی خودێ ل دۆر وی دبێژیت

{وَقَدِمْنَا إِلَىٰ مَا عَمِلُوا مِنْ عَمَلٍ فَجَعَلْنَاهُ هَبَاءً مَّنثُورًا }

ئانکو: ((و ئەم هاتینە وی کارێ وان کری یێ ب سەرڤە باش، مە ئەو هەمی پویچکر و وەکی تۆزا هویر و بەلاڤکری لێکر، ئەو چ مفای ژێ نابینن)). [الفرقان:23]. خودێ دبێژیت:

{ وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ (2) عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ (3) تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً (4) }

(ئانكو: ((ژ بەر عەزابێ ڕوییێن كافران وێ ڕۆژێ دشكەستی و ڕەزیلن (2

(ب كاریڤە دوەستیاینە (3

ئاگرەكێ دژوار و شارانداى دگریت (4) )). [الغاشية:2-4]. ڤێجا ئەڤ ڕوییێن هەنێ د شكەستی و ڕەزیل و وەستیاییینە ژ بەر كاری، بەلێ پا دەمێ وان ئەڤ كارە دویری ڕێبازا خودێ داناى ئەنجام داى، خودێ جهێ وان ڕویان كرە ئاگرێ جەهنەمێ، ژ بەر كو وان كار ب تشتەكێ خودێ دروست نەكربیت نەكر، بەلكی وان عیبادەتێ خودێ ب هندەك عیبادەتێن نەدروست كر و دویڤچوونا سەرێن سەرداچوونێ كر كو هندەك ئایینێن خەلەت و نەدروست بۆ وان دروست دكەن، ڤێجا كارێ ل دەڤ خودێ دهێتە وەرگرتن ئەوە یێ دگونجیت د گەل وێ چەندا ژ پێغەمبەرى صلى الله علیه وسلم هاتییە ڤەگوهاستن و وى كرى، ڤێجا چاوا مرۆڤ دێ كوفرییێ ب خودێ كەت و دێ ل هیڤییێ بیت خودێ وى خەلات بكەت؟

و خودێ باوەرییا كەسەكى قەبویل ناكەت هەتا باوەرییێ ب هەمی پێغەمبەران دئینیت و باوەرییێ ب پەیاما موحەممەدى ژى صلى الله علیه وسلم دئینیت، بەرى نوكە د خالا (20)ێدا مە بەلگە ل سەر ڤێ چەندێ ئینان، خودایێ مەزن دبێژیت:

{آمَنَ الرَّسُولُ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مِن رَّبِّهِ وَالْمُؤْمِنُونَ ۚ كُلٌّ آمَنَ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِ ۚ وَقَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ الْمَصِيرُ}

ئانكو: ((پێغەمبەرى باوەرى ب وێ ئینایە یا بۆ وى ب وەحى ژ نیك خودایێ وى هاتى، خودان باوەران ژى باوەرى ئینایە و كار ب قورئانا مەزن كرییە، هەمییان باوەرى ب خودێ ئینایە كو خودایەكێ خودان سالۆخەتێن مەزن و تەمامە، و كو خودێ مەلائیكەتێن ب قەدر هەنە و كو وى كتێب پێن ئینایە خوارێ و پێغەمبەر بۆ خەلكى هنارتینە، ئەم باوەرییێ ب هندەك ژ وان نائینین و كوفرێ ب هندەكان بكەین، بەلكی ئەم باوەرییێ ب وان هەمییان دئینین. پێغەمبەرى و خودان باوەران گۆت: خودایێ مە، مە گوهـ ل وێ بوو یا تە ب وەحى هنارتى، مە گوهدارییا وێ هەمییێ كر، مە هیڤییە ل مە ببۆرى، چونكی تویى یێ تە ئەم ب قەنجییێن خۆ ب خودان كرین و زڤڕینا مە بۆ نیك تە ب تنێیە)). [البقرة:285]. و خودێ دبێژیت:

{يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي نَزَّلَ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَالْكِتَابِ الَّذِي أَنزَلَ مِن قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِاللَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا بَعِيدًا}

ئانكو: ((ئەى ئەوێن باوەرى ئيناى، ل سەر وێ باوەرييا موكوم د بەردەوام بن يا هەوە ب خودێ و پێغەمبەرێ وى موحەممەدى ئيناى، ب وێ قورئانا وى بۆ پێغەمبەرێ خۆ ئينايە خوارێ، ب وان هەمى كيتابێن وى بۆ پێغەمبەرێن خۆ هنارتين. هەچييێ باوەرييێ ب خودێ و ب مەلائيكەتێن وى يێن خودان قەدر و ب كيتابێن وى هنارتين هيدايەت بۆ خەلكى و ب پێغەمبەرێن وى هەلبژارتين دا پەيامێن وى بگەهينن و ب ڕۆژا دويماهييێ يا مرۆڤ تێدا پشتى مرنێ بۆ حسێبێ ڕادبن نەئينيت، ب ڕاستى ئەو ژ دينى دەركەڤت و دويراتييەكا دوير ئەو ژ ڕێكا حەقييێ دوير كەڤت)). [النساء:136]. هەروەسا خودێ دبێژيت:

{وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ لَمَا آتَيْتُكُم مِّن كِتَابٍ وَحِكْمَةٍ ثُمَّ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِ وَلَتَنصُرُنَّهُ ۚ قَالَ أَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِي ۖ قَالُوا أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَاشْهَدُوا وَأَنَا مَعَكُم مِّنَ الشَّاهِدِينَ }

ئانكو: ((و تو - ئەى موحەممەد - ل بيرا خۆ بينە دەمێ خودێ پەيمانا موكوم ژ هەمى پێغەمبەران وەرگرتى: ئەگەر من كيتاب و كاربنەجهى دا هەوە، پاشى پێغەمبەرەك ژ نيك من بۆ هەوە هات، ڕاستگۆييا وێ يا د گەل هەوە ديار بكەت، هوين دێ باوەرييێ پێ ئينن و پشتەڤانييا وى كەن. ڤێجا هەوە ئەو پەيمان بنەجهـ كر و دانپێدان پێ كر؟ وان گۆت: مە دانپێدان كر، وى گۆت: پا دێ هندەك ژ هەوە بلا شاهدەييێ ل سەر هندەكان بدەن و شاهدەييێ بۆ ئوممەتێن خۆ ژى ب ڤێ چەندێ بدەن، ئەز د گەل هەوە ژ شاهدانم ل سەر هەوە و ل سەر وان. ئەڤ چەندە هندێ دگەهينيت كو خودێ پەيمان ژ هەر پێغەمبەرەكى وەرگرتييە كو باوەرييێ ب موحەممەدى - سلاڤ لێ بن - بينيت و پەيمان ب وێ چەندێ ژ مللەتێن پێغەمبەران وەرگرتييە)). [آل عمران:81].

## 41- ئارمانجا هەمی پەیامێن خودایی ئەڤەیە کو: دینێ دروست مرۆڤی بلند بکەت و ئەڤ مرۆڤە ببیتە عەبدەکێ دلسۆز بۆ خودایێ هەمی جیهانان، هەروەسا ئارمانجا ڤان پەیامان ئەڤەیە ئەو مرۆڤی ژ کۆلەبوون و عەبدینییێ یان ژ مادیگەرییێ یان خوڕافاتێ ڕزگار بکەت، ڤێجا ئیسلام - وەکی تو دبینی - چ کەسان پیرۆز ناکەت و بۆ ئاست و پلەیێن زێدەتر ژ مافێ وان بیت بلند ناکەت و وان ناکەتە خودێ کو عیبادەتێ وان بکەت.

41- ئارمانجا هەمی پەیامێن خودایی ئەڤەیە کو: دینێ دروست مرۆڤی بۆ بلند بکەت و ئەڤ مرۆڤە ببیتە عەبدەکێ دلسۆز بۆ خودایێ هەمی جیهانان، هەروەسا ئارمانجا ڤان پەیامان ئەڤەیە ئەو مرۆڤی ژ کۆلەبوون و عەبدینییێ یان ژ مادیگەرییێ یان خوڕافاتێ ڕزگار بکەت، پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم دبێژیت: ((خۆلی ب سەرێ عەبدێ دینار و دەرهەمان وەربوو، خۆلی ب سەرێ عەبدێ جلکێ (خەمیصەی) وەربیت، ئەگەر تشتەك ب وی هاتە دان دێ ڕازی بیت و ئەگەر تشتەك ب وی نەهاتە دان ڕازی نابیت)). (صحيح البخاري 6435). ڤێجا مرۆڤێ ڕاست و دروست، پێ چەمیایی و بندەست نابیت بۆ تشتەکێ دی ژ خودێ پێڤەتر، لەوا ئەو چ جاران نابیتە عەبد و کۆلەیێ مال و سامانی، یان جهـ و پلە و دەستهەلاتێ، یان ژی ئویجاخ و عەشیرەتێ، و ئەڤ چیرۆکا نوکە دێ هێت، دێ بۆ خواندەڤانی وێ ڕەوشێ دیار کەت یا خەلك ل سەر دچوون بەری پەیاما ئیسلامێ بهێت و دیار دکەت کا پشتی وێ ژی چ لێ هاتن؟

دەمێ موسلمانێن دەستپێکێ بەرەڤ حەبەشێ مشەختبووین، شاهێ حەبەشە یێ وی دەمی - نەجاشی - پرسیار ژ وان کر و گۆتە وان: ((ئەڤە چ ئایینە هەوە خۆ پێ ژ مللەتێ خۆ جۆداکری و هوین نەهاتینە د ناڤ ئایینێ من و ئایینێ چ مللەتێ دی ژیدا)). جەعفەرێ کوڕێ ئەبو طالبی گۆتە وی: شاهێ هێژا؛ ئەم مللەتەك بووین مە عیبادەتێ بوت و صەنەمان دکر و مە گوشتێ مراری دخوار و مە کارێ پیس و خراب دکر و مە بەندکێ مرۆڤایینییێ د پرچاند، هەروەسا مە خرابی ژی د گەل جیرانێ خۆ دکر، یێ بهێز د ناڤ مەدا یێ لاواز دخوار و زۆرداری لێ دکر، ڤێجا ئەم ل سەر ڤێ ڕەوشێ بووین، هەتا خودێ پێغەمبەرەك ژ مە ب خۆ بۆ مە هنارتی، ئەم نەسەبا وی و ڕاستگۆیی و دەستپاکی و دەهمەنپاقژیيا وی باش دزانین، ڤێجا ڤی پێغەمبەری گازی مە کر کو ئەم عیبادەتێ خودێ ب تنێ بکەین و خۆ ژ عیبادەتێ وان تشتێن بەری هنگی مە و باب و باپیرێن مە عیبادەتێ وان دکر ژ بەر و صەنەمان بهێلین، هەروەسا وی فەرمان ل مە کر د ئاخڤتنا خۆدا د ڕاستگۆ بین و ئەمانەتی بگەهینین و د دەستپاك بین، هەروەسا سەرەدانا مرۆڤێن خۆ بکەین و بەندکێ مرۆڤایینییێ نەپرچینین، و د گەل جیرانێ خۆ د باش بین و دەستان ژ کارێن حەرام و خوینان بەردەین، هەروەسا وی ئەم پاشڤەبرین ژ کارێن خراب و زینایێ و گۆتنا ژ درەو و خوارنا مالێ ئێتیمی و تاوانبارکرنا ژنێن پاقژ ب کرنا زینایێ، کا چاوا فەرمان ل مە کر ئەم خودێ ب تنێ ب پەرێسین و چ شریك و هەڤپشکان بۆ وی دروست نەکەین، و فەرمان ل مە کر ئەم نڤێژێ بکەین و زەکاتێ بدەین و ڕۆژیێ بگرین" گۆت: ڤێجا وی ئەو تشتێن د ناڤ ئیسلامێدا هاتین هەمی بۆ هژمارتن و مە ژی ئەو ڕاست دەرئێخست و باوەری پێ ئینا و ئەم ل دویڤ وی کەفتین ل سەر وی تشتێ ئەو پێ هاتی، پاشی مە خودێ ب تنێ پەرست و مە چ شریك بۆ دروست نەکرن و مە ئەو تشتێ وی ل سەر مە حەرام کری حەرام کر و ئەوێ وی حەلال کری ژی حەلال کر..." (أخرجه أحمد (1740) باختلاف يسير، وأبو نعيم في ((حلية الأولياء)) (1/115) مختصراً). ڤێجا ئیسلام وەکی تو دبینی چ کەسان پیرۆز ناکەت و بۆ ئاست و پلەیێن زێدەتر ژ مافێ وان بیت بلند ناکەت و وان ناکەتە خودێ کو عیبادەتێ وان بکەت. خودایێ مەزن دبێژیت:

{قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ سَوَاءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا اللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْئًا وَلَا يَتَّخِذَ بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ ۚ فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ}

ئانكو: ((تو بێژە خودانێن كیتابێ: وەرن دا ئەم و هوین پێكڤە پێگیرییێ ب پەیڤەكا ڕاست و دورست بكەین: كو عەبدینییا خودێ ب تنێ بكەین، چ تشتەكی ژ صەنەم و خاچ و خوداوەندان بۆ وی نەكەینە هەڤپشك، هندەك ژ مە هندەكان ژ بلی خودێ بۆ خۆ نەكەنە خودا. ڤێجا ئەگەر وان پشت دا ڤێ گازییا باش، هوین - گەلی خودان باوەران - بێژنە وان: هوین شاهدەیییێ بۆ مە بدەن كو ئەم موسلمانین مە عیبادەت ب تنێ بۆ خودایێ خۆ كرییە. گازیكرن بۆ ڤێ پەیڤا ڕاست كانێ چاوا بۆ جوهی و فەلان دهێتە ئاراستەكرن وەسا بۆ یێن وەكی وان ژی دهێتە ئاراستەكرن)). [آل عمران:64]. دیسان خودێ دبێژیت:

{وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُم بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ}

ئانكو: ((و نەبوویە بۆ ئێك ژ وان فەرمانێ ل هەوە بكەت كو هوین مەلائیكەت و پێغەمبەران بۆ خۆ بكەنە خودا و ژبلی خودێ پەرستنێ بۆ بكەن. ئەرێ - گەلی مرۆڤان - ما تشتەكێ بەرئەقلە ئەو فەرمانێ ب كوفرێ ل هەوە بكەت پشتی كو هوین بووینە موسلمان و هەوە خۆ تەسلیمی خودێ كری؟)). [آل عمران:80]. دیسان پێغەمبەرێ خودێ (صلى الله عليه وسلم) دبێژیت: ((هوین زێدەگاڤییێ د مندا نەكەن و من ژ ئاستێ من مەزنتر لێ نەكەن وەكی فەلەیان عیسایێ كوڕێ مەریەمێ مەزنكری، چونكی ئەز عەبدێ خودێ مە، ڤێجا ببێژین: عەبدێ خودێیە و پێغەمبەرێ وییە)). (صحيح البخاري 3445).

## 42- خودێ د ئیسلامێدا تەوبە یا دروستكری، تەوبە ژی ئەڤەیە مرۆڤ ل خودایێ خۆ بزڤڕیت و گونەهان بهێلیت، ئیسلام وان هەمی گونەهێن بەری هنگی مرۆڤی كرین ژێدبەت و تەوبە گونەهێن بەری خۆ ژ ناڤ دبەت، ڤێجا چ پێدڤی ناكەت مرۆڤ بچیت ل هەمبەری مرۆڤەكێ دی دانپێدانێ ب گونەهێن خۆ بكەت.

خودێ د ئیسلامێدا تەوبە یا دروستكری، تەوبە ژی ئەڤەیە مرۆڤ ل خودایێ خۆ بزڤڕیت و گونەهان بهێلیت، خودێ دبێژیت:

{وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ}

ئانكو: ((و هوین - گەلی خودان باوەران - بزڤڕنە گوهدارییا خودایێ خۆ د وی تشتیدا یێ وی فەرمان پێ ل هەوە كری ژ سالۆخەتێن جوان و ئەخلاقێ باش، وان ئەخلاقان بهێلن یێن خەلكێ جاهلیەتێ دكرن ژ سالۆخەت و ئەخلاقێ بێ خێر؛ دا بەلكی هوین خێرا دونیایێ و ئاخرەتێ ب دەست خۆڤە بینن)). [النور:31]. و خودێ دبێژیت:

{أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَاتِ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ }

ئانكو: ((ئەرێ ما ئەوێن خۆ ژ جیهادێ پاشڤەلێدای ویێن دی ژی نەزانییە کو هندی خودێیە ئەو ب تنێیە یێ تۆبێ ژ بەنییێن خۆ قەبویل دکەت، خێران وەردگریت و جزایێ وان ددەت، هندی خودێیە ئەوە پڕتەوبەوەرگرێ دلۆڤانکارە)). [التوبة:104]. دیسان خودێ دبێژیت:

{وَهُوَ الَّذِي يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَعْفُو عَنِ السَّيِّئَاتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ }

ئانكو: ((و خودایێ پاك و بلندە تەوبا بەنییێن خۆ وەردگریت دەمێ ئەو ل تەوحید و گوهدارییا وی دزڤڕن، ئەو ل گونەهان دبۆریت و ئەو دزانیت کانێ هوین چ باشی و خرابییان دکەن)). [الشورى:25] پێغەمبەرێ خودێ ژی (صلى الله عليه وسلم) دبێژیت: ((خودێ پتر کەیفخۆش دبیت ب تەوبەیا عەبدێ خۆ یێ باوەردار ژ زەلامەکی کو ل ئەردەکێ بیابانێ ژناڤبەر مابیتە ئاسێ و دەوارا وی د گەل وی بیت و خوارن و ڤەخوارنا وی هەمی ل سەر پشتا وی دەواری بیت، ڤێجا دەمەکی نڤست و پاشی ڕابووڤە دیت دەوارێ وی یێ ڤەڕەسیایی و یێ چووی، ئەو ژی ل دویڤ وی چوو و لێگەڕیا هەتا تێهنی بووی، پاشی گۆت: کا دا بزڤڕمە جهێ خۆ و ل وێرێ خۆ درێژ بکەم و بنڤم هەتا دمرم، ڤێجا چوو و سەرێ خۆ دانا سەر باسکا خۆ دا ل سەر بمریت، ئینا دەمەکی ژ خەو ڕابوو و دیت دەوارا وی ل دەڤ وی و خوارن و ڤەخوارنا وی هەمی یا ل سەر پشتا وی، ڤێجا دەمێ عەبدەکێ باوەردار تەوبە دکەت؛ پتر کەیفا خودێ دهێت ژ ڤێ کەیفا بۆ ڤی زەلامی چێبووی دەمێ دەوار و خوارن و ڤەخوارنا خۆ دیتی)). ((صحیح مسلم 2744)).

و ئیسلام وان هەمی گونەهێن بەری هنگی مرۆڤی کرین ژێدبەت و تەوبە گونەهێن بەری خۆ ژ ناڤ دبەت، خودێ دبێژیت:

{ قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا إِن يَنتَهُوا يُغْفَرْ لَهُم مَّا قَدْ سَلَفَ وَإِن يَعُودُوا فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْأَوَّلِينَ }

ئانكو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە وان بوتپەرێسێن کافربووین ژ مللەتێ تە: ئەگەر ئەو خۆ ژ کوفرێ و دوژمناتییا پێغەمبەری - سلاڤ لێ بن - بدەنە پاش، و ل باوەرییا ب خودێ ب تنێ بزڤڕنەڤە و شەڕێ پێغەمبەری و خودان باوەران بەس بکەن، خودێ دێ گونەهێن وان یێن بۆری ژێ بەت؛ چونکی ئیسلام تشتێ بەری خۆ ژێ دبەت. ئەگەر ئەڤ بوتپەرێسە ڤەگەڕیانە شەڕێ تە پشتی وێ یا تە ل ڕۆژا (بەدرێ) ئینایە سەرێ وان ب ڕاستی ڕێکا یێن بەرێ یا بۆری و بنەجهـ بووی، کو ئەگەر وان

بەردەوامی ب کوفر و سەرڕەقییا خۆدا ئەم دێ لەزێ د عەزابدانا واندا کەین)). [الأنفال:38]. و خودێ گازی فەلەیان کر کو تەوبە بکەن و ل خودایێ خۆ بزڤڕن، ڤێجا خودایێ مەزن گۆت:

{ أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى اللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ }

ئانکو: ((ئەرێ ما ئەو ل خودێ نازڤڕن و ژ گۆتنا خۆ لێڤە نابن و داخوازا لێبۆرینێ ژ وی ناکەن؟ خودێ باش گونەهـ ژێبرێ گونەهکارێن تەوبەکەرە و ب وان یێ دلۆڤانکارە)). [المائدة:74]. هەروەسا خودێ هەمی گونەهکار هاندان کو تەوبە بکەن، خودێ دبێژیت:

{ قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ }

ئانکو: ((تو بێژە وان بەنییێن من یێن گەلەك ب ناڤ گونەهێڤە چووین و ب کرنا خرابییان تەعدایی ل خۆ کری: ژ بەر گونەهێن خۆ یێن مشە هوین ژ دلۆڤانییا خودێ بێ هیڤی نەبن، هندی خودێیە گونەهان هەمییان ژێ دبەت بۆ وی یێ ژێ تەوبە بکەت و ل خۆ بزڤڕیت، هندی ئەوە ئەو باش گونەهـ ژێبرێ گونەهێن بەنییێن خۆ یێن تەوبەکەرە و یێ دلۆڤانکارە ب وان)). [الزمر:53]. و دەمێ عەمرێ کوڕێ عاصی بڕیاردای موسلمان بیت، ترسیا خودێ وان گونەهێن وی بەری ئیسلامێ ئەنجامداین ژێنەبەت، لەوا عەمر بۆ مە ڤی هەلویستێ خۆ ڤەدگێڕیت و دبێژیت: ((دەمێ خودێ ئیسلام کرییە د دلێ مندا، گۆت: ئەز هاتمە دەڤ پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم دا بەیعەتێ بدەتە من، ئینا دەستێ خۆ بۆ لایێ من درێژکر، بەلێ من گۆتێ: ئەی پێغەمبەرێ خودێ؛ ئەز بەیعەتێ نادەمە تە هەتا تو بۆ من وان هەمی گونەهێن من بەری نوکە کرین ژێدبەی، گۆت: ئینا پێغەمبەرێ خودێ صلی الله علیه وسلم گۆت: ئەی عەمر، ئەرێ ما تە نەزانییە کو مشەختبوون (هیجرەت) گونەهێن بەری خۆ ژێدبەت، ئەی عەمر، ئەرێ ما تە نەزانییە کو ئیسلام گونەهێن بەری خۆ ژێدبەت)). [أخرجه مسلم (121) مطولاً بنحوه، وأحمد (17827) واللفظ له].

## 43- د ئیسلامێدا پەیوەندی د ناڤبەرا مرۆڤی و خودێدا ب ڕەنگەکێ ڕاستەوخۆیە و پێدڤی ناکەت کەسەك بهێتە د ناڤبەینا واندا و ببیتە (واسطە) د ناڤبەرا تە و خودێدا، و ئیسلام وێ چەندێ قەدەغە دکەت ئەم مرۆڤی بکەینە خودێ یان ژی ئەم مرۆڤی د ڕبوبییەتێ یان ئولوهییەتێدا د گەل خودێ پشکدار بکەین.

د ئیسلامێ چ پێدڤی ب هندێ نینە مرۆڤ ل هەمبەری مرۆڤەکێ دی دانپێدانێ ب خەلەتییێن خۆ بکەت، چونکی د ئیسلامێدا پەیوەندی د ناڤبەرا مرۆڤی و خودێدا ب ڕەنگەکێ ڕاستەوخۆیە و پێدڤی ناکەت کەسەك بهێتە د ناڤبەینا واندا و ببیتە (واسطە) د ناڤبەرا تە و خودێدا، و هەروەکی د خالا ژمارە (36)ێدا د گەل مە بوری کو خودێ گازی هەمی مرۆڤان دکەت بۆ تەوبەکرن و زڤڕینا بۆ لایێ وی، ئاها هۆسا خودێ خەلك ژ وێ چەندێ پاشڤەبرینە کو ئەو د عیبادەتیدا پێغەمبەران یان مەلائیکەتان بکەنە ناڤبەند (واسطە) د ناڤبەرا خۆ و خودێدا، خودێ دبێژیت:

{ وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُم بِالْكُفْرِ بَعْدَ إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ }

ئانکو: ((و نەبوویە بۆ ئێك ژ وان فەرمانێ ل هەوە بکەت کو هوین مەلائیکەت و پێغەمبەران بۆ خۆ بکەنە خودا و ژبلی خودێ پەرستنێ بۆ بکەن. ئەرێ - گەلی مرۆڤان - ما تشتەکێ بەرئەقلە ئەو فەرمانێ ب کوفرێ ل هەوە بکەت پشتی کو هوین بووینە موسلمان و هەوە خۆ تەسلیمی خودێ کری؟)). [آل عمران:80]. ڤێجا وەکی تو دبینی ئیسلام وێ چەندێ قەدەغە دکەت ئەم مرۆڤی بکەینە خودێ یان ژی ئەم مرۆڤی د ڕبوبییەتێ یان ئولوهییەتێدا د گەل خودێ پشکدار بکەین، خودایێ مەزن دەربارەی فەلەیان دبێژیت:

{اتَّخَذُوا أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ وَالْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَمَا أُمِرُوا إِلَّا لِيَعْبُدُوا إِلَٰهًا وَاحِدًا ۖ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ سُبْحَانَهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ }

ئانکو: ((جوهی و فەلان زانا و عیبادەتکەر بۆ خۆ کرنە خوداوەند شریعەت بۆ ددانان، وان پێگیری پێ دکر و شریعەتێ خودێ دهێلا، وان عیسایێ مەسیح کوڕێ مەریەمێ بۆ خۆ کرە خودێ و پەرستن بۆ کر، خودێ فەرمان ب تەوحیدێ ل وان هەمییان کربوو کو ئەو پەرستنا خودایەکێ ب تنێ بکەن و ژ وی پێڤەتر چ خودایێن ڕاست نینن. یێ پاك و پیرۆز بیت ژ وی تشتێ موشرك و سەرداچووی د دەرحەقا ویدا دبێژن)). [التوبة:31]. هەروەسا خودێ ژ کافران ژی قەبویل نەکر کو وان ناڤبەند (واسطە) د ناڤبەرا خۆ و خودێدا دانانە، ڤێجا خودێ گۆت:

{أَلَا لِلَّهِ الدِّينُ الْخَالِصُ ۚ وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَا إِلَى اللَّهِ زُلْفَىٰ إِنَّ اللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِي مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ كَفَّارٌ}

ئانكو: ((نێ گوهدانا ساخلەم و پاراستی ژ شركێ بۆ خودێ ب تنێیە، ئەوێن شرك ب خودێ كری و ژبلی وی هندەك سەركار بۆ خۆ دانایین، ئەو دبێژن: هەما ئەم پەرستنا ڤان خوداوەندان د گەل خودێ دكەین دا ئەو مەهدەرێ بۆ مە ل نیك خودێ بكەن و دا مە نێزیكی وی بكەن، ڤێجا ب وێ چەندێ ئەو كافر بوون؛ چونكی پەرستن و مەهدەر بۆ خودێ ب تنێیە، هندی خودێیە ئەوە ل ڕۆژا قیامەتی حوكمی د ناڤبەرا خودان باوەرێن دلساخ و بوتپەرێساندا د وی تشتیدا دكەت یێ ئەو تێدا ژێك جودا دبن، ڤێجا ئەو جزایێ هەر ئێكی یێ هێژای وی بیت ددەتێ. هندی خودێیە بەرێ وی نادەتە ڕێكا ڕاست یێ درەوێ ل سەر ناڤێ خودێ بكەت، و گەلەك كوفرێ ب ئایەت و هێجەتێن وی بكەت)). [الزمر:3]. و خودێ دا دیاركرن كو صەنەمپەرێسان – خەلكێ سەردەمێ نەزانین و جاهلییەتێ - ناڤبەند (واسطه) د ناڤبەرا خۆ و خودێدا ددانان و وان دگۆت: ئەڤ ناڤبەندێن ئەم ددانینە د ناڤبەرا خۆ و خودێدا دێ مە نێزیكی خودی كەن.

و ئەگەر خودێ ئەم مرۆڤ ژ هندێ پاشڤەبربین و ژ مە قەبویل نەكربیت ئەم د عیبادەتیدا پێغەمبەران یان مەلائیكەتان بكەینە ناڤبەند (واسطه) د ناڤبەرا خۆ و خودێدا، هنگی كەسێن دی یێن د بن پێغەمبەران و مەلائیكەتان ل پێشترن ئەم ڤێ چەندێ د گەل نەكەین، ما چاوا هۆسا نەبیت و پێغەمبەر (سلاڤ لێ بن) ئەون یێن لەزێ دكەن د خۆ نێزیككرنا ل خودایێ خۆ، خودایێ مەزن بۆ مە بەحسێ ڕەوشا پێغەمبەران دكەت و دبێژیت:

{إِنَّهُمْ كَانُوا يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَيَدْعُونَنَا رَغَبًا وَرَهَبًا ۖ وَكَانُوا لَنَا خَاشِعِينَ }

ئانكو: ((هندی ئەو بوون ئەوان لەز د هەمی باشییان دا دكر و وان دوعا ژ مە دكرن و دلێ خۆ دبرە وێ یا ل نیك مە هەی، ژ عەزابا مە دترسان و ئەوان خۆ بۆ مە دشكاند)). [الأنبياء:90]. دیسان خودێ دبێژیت:

{أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يَدْعُونَ يَبْتَغُونَ إِلَىٰ رَبِّهِمُ الْوَسِيلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُونَ رَحْمَتَهُ وَيَخَافُونَ عَذَابَهُ ۚ إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُورًا}

ئانكو: ((ئەوێن هە یێن بوتپەرێس دوعایان ژێ دكەن د گەل خودێ ژ پێغەمبەر و چاك و مەلائیكەتان، ئەو ب خۆ ب كرنا وان چاكییێن ئەو دشێن بكەن خۆ نێزیكی خودایێ خۆ دكەن و هیڤییێ

دخوازن كو خودێ دلۆڤانییێ ب وان ببەت و ئەو ژ عەزابا وی دترسن، هندی عەزابا خودایێ تەیە ئەوە یا كو پێدڤییە بەنی ژێ بترسن و خۆ ژێ بدەنە پاش)). [الإسراء: 57]. ئانكو: ئەوێن ژ بلی خودێ هوین دوعا ژێ دكەن – ژ پێغەمبەران و مرۆڤێن باش – ئەو ب خۆ بەردەوام ب كارێ باش خۆ نێزیكی خودێ دكەن و هیڤیا دلۆڤانییا وی دخوازن و ژ عەزابا وی دترسن، ڤێجا ما چاوا ژبلی خودێ دێ دوعا ژ وان ب خو ئێنە كرن.

**ل دویماهیكا ڤێ نامێ، یا فەرە ئەم بیرا خۆ بینین كو مرۆڤ بەردەوام د سەر جۆداهییا دەم و ناسنامە و وەلاتێن خۆ یێن جۆدا، بەلكی جڤاكێ مرۆڤایەتی هەمی د هزروبیر و ئارمانجێن خۆدا یێ ژێك جۆدایە د ژینگەهـ و كاروبارێن خۆدا، ژ بەر هندێ ژی ئەڤ مرۆڤە گەلەكێ پێدڤی ڕێنیشاندەرەكییە كو وی ئاراستە بكەت و پێدڤی سیستەمەكییە وی ڕێك بێخیت و پێدڤی سەرۆك و ڕێبەرەكییە وی ب پارێزیت، و پێغەمبەرێن ڕێزدار ژی – سلاڤێن خودێ ل سەر هەمییان بن – ئەڤ ئەركە ب وەحییەكێ ژ دەڤ خودایێ مەزن ب ملێ خۆڤە دگرت و ئەنجام ددا، خەلك بۆ ڕێكا ڕاست و باشییێ گازی دكر و ب هیدایەت دئینان و ئەو ل سەر شەریعەتێ خودێ كۆم دكرن و ب دادی و حەقی حوكم ل وان دكر، كاروبارێن وی خەلكی ژی ل دویڤ د بەرسڤ هاتنا وان بۆ ڤان پێغەمبەران و نێزكییا وان بۆ سەردەمێ ڤان پەیامێن خودایی ڕاستەڕێ دبوون و بەرێكڤە دهاتن، خودایێ مەزن ژی ئەڤ پەیامە ب پەیاما موحەممەد پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم ب دویماهیك ئینا و بۆ نڤیسی كو هەتا هەتایێ بمینیت و ئەو كرە هیدایەت و دلۆڤانی و ڕوناهی بۆ خەلكی و ڕێنیشاندان و ڕاستەڕێبوون بۆ ڕێكا گەهشتنا ب خودایێ مەزن.**

ل دویماهیكا ڤێ پەڕتووكێ، یا فەرە ئەم بیرا خۆ بینین كو مرۆڤ بەردەوام د سەر جۆداهییا دەم و ناسنامە و وەلاتێن خۆ یێن جۆدا، بەلكی جڤاكێ مرۆڤایەتی هەمی د هزروبیر و ئارمانجێن خۆدا یێ ژێك جۆدایە د ژینگەهـ و كاروبارێن خۆدا، ژ بەر هندێ ژی ئەڤ مرۆڤە گەلەكێ پێدڤی ڕێنیشاندەرەكییە كو وی ئاراستە بكەت و پێدڤی سیستەمەكییە وی ڕێك بێخیت و پێدڤی سەرۆك و ڕێبەرەكییە وی ب پارێزیت، و پێغەمبەرێن ڕێزدار ژی – سلاڤێن خودێ ل سەر هەمییان بن – ئەڤ ئەركە ب وەحییەكێ ژ دەڤ خودایێ مەزن ب ملێ خۆڤە دگرت و ئەنجام ددا، خەلك بۆ ڕێكا ڕاست و باشییێ گازی دكر و ب هیدایەت دئینان و ئەو ل سەر شەریعەتێ خودێ كۆم دكرن و ب دادی و حەقی حوكم ل وان دكر، كاروبارێن وی خەلكی ژی ل دویڤ د بەرسڤ هاتنا وان بۆ ڤان پێغەمبەران و نێزكییا وان بۆ سەردەمێ ڤان پەیامێن خودایی ڕاستەڕێ دبوون و بەرێكڤە دهاتن، و دەمێ سەرداچوون زێدە بووی و نەزانین بەلاڤە بووی و عیبادەتێ بۆت و صەنەمان هاتییە كرن، خودێ پێغەمبەرێ خۆ موحەممەد صلی الله علیه ب هیدایەت و دینێ حەق هنارت دا خەلكی ژ تارییاتییێن كوفر و نەزانین و صەنەم پەرێسییێ دەربێخیت بۆ باوەری و هیدایەتێ.

**45- ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئەی مرۆڤۆ ئەز تە گازی دكەم كو تو بۆ خودێ ڕابی و خۆ ڕاست بكەی، ڕابوونەكا ڕاستگۆیانە و دویر ژ چاڤلێكرن و عورف و عەدەتێ خەلكی،**

**ئەز تە گازی دکەم کو تو بزانی پشتی مرنا خۆ دێ جارەکا دی زڤڕییە دەڤ خودایێ خۆ، ئەز تە گازی دکەم کو تو بەرێخۆدانەکێ بۆ نەفسا خۆ و ئەوان ئاسوویێن ل دۆرێن تە هەی بکەی. ئەی مرۆڤۆ؛ موسلمان ببە، دێ ل دونیا و ئاخرەتێ سەرفەراز بی، و ئەگەر تە ڤیا بهێیە د ناڤ ئیسلامێدا و موسلمان بی؛ وی دەمی چ ل سەر تە نینە ب تنێ ئەڤە نەبیت تو ژ دل شاهدە بدەی کو ژ ئەللاهی پێڤەتر چ خودێ نینن ژ هەژی پەرستنێ بن و موحەممەد پێغەمبەرێ خودێیە، و تو بەرائەتا خۆ بکەی ژ هەر تشتەکێ ژ بلی خودێ پەرستن بۆ دهێتە کرن، هەروەسا ل سەر تە پێدڤییە تو باوەرییێ بینی کو پشتی مرنێ خودێ دێ وان مرییێن د ناڤ قەبراندا هەین ڕاکەتەڤە و دێ لێپرسینێ د گەل کەت و پاشی دێ جزایێ وان ل دویڤ کار و کریارێن وان دەتێ، ڤێجا ئەگەر تە ئەڤ شاهدەییە دا، هنگی تو دێ بییە موسلمان و دڤێت پشتی هنگی تو عیبادەتێ خودێ بکەی ل دویڤ وی شەریعەتێ خودێ بۆ تە دانای ژ نڤێژ و زەکات و ڕۆژی و حەجێ ئەگەر تە شیانێن چوونا وێ هەبن.**

ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئەی مرۆڤۆ ئەز تە گازی دکەم کو تو بۆ خودێ ڕابی و خۆڕاست بکەی، ڕابوونەکا ڕاستگۆیانە و دویر ژ چاڤلێکرن و عورف و عەدەتێ خەلکی، هەروەکی خودێ د ڤێ گۆتنا خۆدا گازی تە کری و گۆتی:

{قُلْ إِنَّمَا أَعِظُكُم بِوَاحِدَةٍ ۖ أَن تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَادَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا ۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيدٍ}

ئانکو: ((تو - ئەی موحەممەد - بێژە ڤان درەوپێکەرێن ڕکدار: هەما ب تشتەکی ب تنێ ئەز شیرەتێ ل هەوە دکەم کو هوین د فەرمانا خودێدا دوو دووە و ئێك ئێکە ڕابن، پاشی هوین هزرێن خۆ د حالێ هەڤالێ خۆ پێغەمبەرێ خودێدا - سلاڤ لێ بن - و د وی تشتیدا یێ بۆ وی هاتییە پالدان بکەن، چ دیناتی ل نیك وی نینە، هەما ب تنێ ئەو هەوە هشیار دکەت، و ژ عەزابا جەهنەمێ دترسینیت بەری هوین تام بکەنە گەرما وێ)). [سبأ:46]. و تو بزانی پشتی مرنا خۆ دێ جارەکا دی زڤڕییە دەڤ خودایێ خۆ، خودێ دبێژیت:

{وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَانِ إِلَّا مَا سَعَىٰ (39) وَأَنَّ سَعْيَهُ سَوْفَ يُرَىٰ (40) ثُمَّ يُجْزَاهُ الْجَزَاءَ الْأَوْفَىٰ (41) وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الْمُنتَهَىٰ (42) }

ئانکو: ((هەر ئێك بارێ خۆ هەلدگریت و خێرا تشتەکی ناگەهیتە مرۆڤەکی ئەگەر ئەو نەبیت یێ وی ب کەدا خۆ بۆ خۆ کری (39)

و کو کەدا وی کری پاشی ل ئاخرەتێ دێ هێته دیتن و باشی ژ خرابییێ دێ هێته ڤەوژارتن؛ دا یێ (باش قەدرێ وی بهێتەگرتن و یێ خراب بهێتەشکاندن (40

(پاشی جزایێ مرۆڤی سەرا کەدا وی ب دورستی دێ هێتەدان (41

و کو دویماهییا خەلکی هەمییێ ل ڕۆژا قیامەتێ بۆ نیك خودایێ تەیە - ئەی موحەممەد - (42) )). [النجم:39-42]. و تو بەرێخۆدانەکێ بۆ نەفسا خۆ و ئەوان ئاسوویێن ل دۆرێن تە هەی بکەی، خودێ دبێژیت:

{ أَوَلَمْ يَنظُرُوا فِي مَلَكُوتِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ وَأَنْ عَسَىٰ أَن يَكُونَ قَدِ اقْتَرَبَ أَجَلُهُمْ ۖ فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ}

ئانکو: ((ئەرێ و ما وان خۆ نەدایە مولکێ خودێ یێ مەزن و دەستهەلاتا وی یا بێ توخویب ل ئەسمانان و ئەردی، هەر تشتەکێ خودایێ مەزن د ناڤ هەر دووان‌دا ئافراندی، دا هزرا خۆ د وێ چەندێدا بکەن و مفایەکی بۆ خۆ ژێ وەربگرن و دا بەرێ خۆ بدەنە دەمێ مرنا خۆ یا کو دبیت یا نێزیك بیت و گەلەك بۆ نەما بیت ڤێجا ئەو ل سەر کوفرێ بهێنە مراندن و بەرێ وان بۆ عەزابا خودێ یا دژوار بهێتە دان؟ ئەرێ پشتی ترساندن و هشیارکرنا ب قورئانێ ئەو دێ باوەرییێ ب چ ئینن؟)). [[الأعراف:185]].

موسلمان ببە، دێ ل دونیا و ئاخرەتێ سەرفەراز بی، و ئەگەر تە ڤیا بهێیە د ناڤ ئیسلامێدا و موسلمان بی؛ وی دەمی چ ل سەر تە نینە ب تنێ ئەڤە نەبیت تو ژ دل شاهدە بدەی کو ژ ئەڵڵاهی پێڤەتر چ خودێ نینن ژ هەژی پەرستنێ بن و موحەممەد پێغەمبەرێ خودێیە، و دەمێ پێغەمبەری صلى الله عليه وسلم موعاز وەك بانگخواز و گازیکەرەك بۆ ئیسلامێ فڕێکرییە یەمەنێ، گۆتە وی: ((تو دێ چییە د ناڤ هندەك مرۆڤاندا کو خۆدانێن پەڕتووکێنە، ڤێجا دەمێ تو چوویە د ناڤ واندا؛ بەری هەر تشتەکی تو وان بۆ هندێ گازی بکە ئەو شاهدە بدەن کو ژ خودێ پێڤەتر چ خودێ نینن ژ هەژی پەرستنێ بن و ئەز ژی پێغەمبەرێ خودێمە، ڤێجا ئەگەر وان بۆ ڤێ چەندێ گوهدارییا تە کر، وی دەمی تو وان دیارکە کو خودایێ مەزن د هەر ڕۆژەك و شەڤەکێدا پێنج نڤێژ یێن ل سەر وان فەڕزکرین، ڤێجا ئەگەر وان بۆ ڤێ چەندێ گوهدارییا تە کر، هنگی تو بۆ وان دیار بکە کو خودایێ مەزن صەدەقەیەك (زەکات) د مال و سامانێ واندا ل سەر وان فەڕزکرییە، ئەڤ صەدەقەیە دێ ژ زەنگینێن وان هێتە وەرگرتن و دێ ل هەژارێن وان هێتە زڤڕاندن، ڤێجا ئەگەر وان بۆ ڤێ چەندێ گوهدارییا تە کر، هنگی هشیاربی نەچی ئەو مالێ ژ هەمییان خۆشتڤیتر ل دەڤ وان ژ وان وەربگری)). [صحیح مسلم 19]. و تو بەرائەتا خۆ بکەی ژ هەر تشتەکێ ژ بلی خودێ پەرستن بۆ دهێتە کرن، ئەڤە ژی حەنیفییەتە کو دینێ ئیبراهیم پێغەمبەرییە (سلاڤ لێ بن)، خودێ دبێژیت:

{ قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنكُمْ وَمِمَّا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَبَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ }

ئانكو: ((ب ڕاستی چاڤلێكرنەكا باش بۆ هەوە - گەلی خودان باوەران - د ئیبراهیمی و خودان باوەرێن د گەل ویدا هەبوویە، دەمێ وان گۆتییە مللەتێ خۆ یێ كوفر ب خودێ كری: هندی ئەمین ئەم ژ هەوە و ژ وی تشتێ هوین ژبلی خودێ دپەرێسن دبەرینە، مە كافری ب هەوە كر و ئەم ب وێ كوفرێ درازی نینین یا هوین ل سەر و دوژمناتی د ناڤبەرا مە و هەوەدا ئاشكەرا بوو و هەروهەر دێ مینیت هندی هوین دكافر بن، هەتا هوین باوەرییێ ب خودێ ب تنێ بینن)). [الممتحنة:4]. هەروەسا پێدڤییە تو باوەرییێ بینی كو خودێ دێ پشتی مرنێ مریان ژ قەبران ڕاكەتەڤە، خودێ دبێژیت:

{ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ (6) وَأَنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِي الْقُبُورِ (7) }

ئانكو: ((ئەڤا بەحس ژێ هاتییە كرن ژ نیشانێن شیانا خودێ یێن بۆرین، دەلیلەكێ ڤەبڕە كو خودێیە ئەو خودایێ ب ڕاستی پەرستن بۆ دهێتە كرن، یێ كو نابیت ژ وی پێڤەتر پەرستن بۆ ئێكێ دی بهێتە كرن، ئەوە یێ مرییان زێندی دكەتەڤە و ئەوە یێ خودان شیان ل سەر كرنا هەر تشتەكێ هە (6)

و كو هندی دەمێ ڕابوونا پشتی مرنێیە دێ هێت، چ گومان د ڤێ چەندێدا نینن و كو خودێ مرییان ژ گۆڕێن وان بۆ حسێب و جزادانێ ڕادكەتەڤە (7) )). [الحج:6-7]. و لێپرسین و جزادان ژی تشتەكێ حەق و ڕاستە و دێ هەر هێت، خودێ دبێژیت:

{وَخَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ }

ئانكو: ((و خودێ ئەسمان و ئەرد ب حەقییێ و دادییێ ئافراندینە؛ دا جزایێ هەر نەفسەكێ ل ئاخرەتێ ل دویڤ كارێ وێ بهێتە دان و چ زۆرداری ل وان ناهێتەكرن)). [الجاثیة:22].

ئەگەر تە ئەڤ شاهدەییە دا؛ ئەڤە هنگی تو بوویە موسلمان و ئێدی پێدڤییە ل سەر تە تو عیبادەتێ خودێ بكەی ب وی تشتێ وی ل سەر تە فەرزكری و كرییە شەریعەت بۆ تە ژ نڤێژ و زەكات و ڕۆژی و چوونا حەجێ ئەگەر تە شیانێن چوونا حەجێ هەبن و ژ بلی ڤان عیبادەتان.

ئەڤ دانەیە ل ڤێ دیرۆكێ ب دویماهیك هاتییە 19 - 11 - 1441

ئەڤ پەڕتووکە هاتییە نڤیسین ژ لایێ دکتور محمد بن عبدالله السحیم

(مامۆستایێ بابەتێ بیروباوەران (عەقیدێ) ل پشکا خواندنێن ئیسلامی (بەری نووکە

کولیژا پەروەردێ ل زانینگەها مەلك سعوود

باژێرێ ڕیاض - شاهنشینا عەرەبستانا سعوودی

**الفهرس**

19- ئیسلامێ ڕێزەکا مەزن ل ژنێ گرتییە و ژن ل ئاستێ زەلامی هژمارتییە و زەلام نەچارکرییە مەزاختنێ ل ژنێ بکەت ئەگەر شیانێن مەزاختنێ ل سەر هەبن، ڤێجا مەزاختنا کچێ ل سەر بابێ وێیە، مەزاختنا دایکێ ل سەر کوڕێ وێیە ئەگەر ئەڤ کوڕە یێ بالق بیت و شیانێن مەزاختنێ هەبن، کا چاوا مەزاختنا ژنێ ژی ل سەر زەلامێ وێیە.[42]

20- مرن ژ ناڤچوونا هەتا هەتایی نینە، بەلکی ئەو ڤەگوهاستنە ژ مالا کارکرنێ بۆ مالا جزادان و خەلاتکرنێ، و مرن لەش و ڕحێ هەردوکان ڤەدگریت، مرنا ڕحێ ژی ئەڤەیە دێ ژ لەشی جۆدا بیت پاشی دەمێ قیامەت دهێت و هەمی ژ قەبران ڕادبن جارەکا دی ئەڤ ڕحە دێ زڤڕیتە د ناڤ ڤی لەشیدا، بەلێ پشتی مرنێ ڕح بۆ چ لەشێن دی ناهێتە ڤەگوهاستن، هەروەسا ناهێتە کۆپیکرن د ناڤ لەشێ چ کەسێن دیدا.[44]

21- ئیسلام گازی دکەت بۆ باوەری ئینانێ ب بنیاتێن باوەرییێ یێن مەزن کو ئەو ژی باوەری ئینانە ب خودێ و مەلائیکەتێن وی و باوەری ئینانێ ب پەڕتووکێن خۆدایی وەکی تەورات و ئنجیل و زەبوورێ - ئەڤە ژی بەری بهێتە گوهاڕتن و دەستکاریکرن - و قورئانێ، هەروەسا باوەری ئینانێ ب هەمی پێغەمبەر و هنارتییێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) دیسان کو مرۆڤ باوەرییێ ب دویماهیک پێغەمبەر بینیت کو ئەو ژی پێغەمبەرێ خودێ موحەممەدە ئەوێ ب وی دویماهیک ب هنارتنا پێغەمبەران هاتییە ئینان و ئێدی چ پێغەمبەر نابن، کا چاوا دڤێت مرۆڤ باوەرییێ ب ڕۆژا دویماهییێ بینیت و کو ئەم بزانین ئەگەر پشتی ژیانا دونیایێ چ ژیانێن دی نەبان و ئەو دویماهیک بایە، وی دەمی دا ژیان و هەبوون تشتەکێ بێڕامان و بێ ئارمانج بیت ل دویماهییێ ژی دڤێت مرۆڤی باوەری ب قەزا و قەدەرێ ژی هەبیت[45]

پێغەمبەرێن خودێ (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) د گەهاندنا وی تشتێ ئەو ژ دەڤ خودێ دگەهینن د بێ خەلەتینە (د مەعصومن)، هەروەسا د وی تشتی ژیدا د بێ خەلەتینە یێ دژی ئەقلی بیت یان ڕەوشتێ ساخلەم قەبویل نەکەت و پێ ڕازی نەبیت و ژ ڤێ چەندێ د پاراستنینە، هەروەسا پێغەمبەر هاتینە ڕاسپاردن ب گەهاندنا فەرمانێن خودێ بۆ عەبدێن خودێ، دیسان پێغەمبەران تشتەك ژ تایبەتمەندییێن

ڕبوبییەتێ یان ئولوهییەتێ ل دەڤ نینن، بەلکی ئەو ژی وەکی هەمی کەسێن دی مرۆڤن و خودێ وەحییێ بۆ فرێدکەت و پەیامێن خۆ بۆ دئینیتە خوار. 60

23- ئیسلام گازی دکەت بۆ عیبادەت و پەرستنا خودێ ب تنێ ب ڕێکا ئەنجامدانا ستوین و بناخەیێن عیبادەتێن مەزن، کو ئەو ژی ئەڤەنە: نڤێژ کو پێکدهێت ژ ڕابوون و ڕکوع و سوجدە و زکرێ خودێ و پەسن و مەدح و دوعاکرنا ژ وی، مرۆڤ د ڕۆژێدا پێنج جاران ڤێ نڤێژێ دکەت و ل دەمێ کرنا نڤێژێ هەمی جۆداهی ژ ناڤ دچن و نامینن، د نڤێژێدا زەنگین و هەژار، سەرۆك و ئەو خەلکێ ل بن دەستهەلاتا وی هەمی ل ڕێزەکێ د ڕاوەستن د نڤێژێدا. زەکات ژی کۆژمەکێ کێمە ژ مال و سامانێ مرۆڤی – ل دویڤ وان مەرج و ئاستێن خودێ دیارکرین – کو خودێ ل سەر کەسێن زەنگین فەرزکرییە و بۆ کەسێن هەژار و یێن دی ب مەزێخن، سالێ بتنێ جارەکێ دێ دەت . ڕوژی ژی ئەڤەیە: مۆڤ د ڕۆژێدا ل هەیڤا ڕەمەزانێ خۆ ژ وان تشتێن ڕۆژی پێ دکەڤیت دویر بێخیت، ب ڕێکا ڕۆژییێ مرۆڤ نەفسا خۆ فێری ئیرادە و هەدارێ دکەت. حەج ژی: چوونا مالا خودێیە ل مەکەها قەدرگران کو ل ژییێ مرۆڤی هەمییێ جارەکێ فەرزە بۆ وی کەسێ شیانێن چوونێ هەبن، د ڤێ حەجێ ژیدا هەمی مرۆڤ د بەرێخۆدانا بۆ خودایێ خۆ یێ ئافرێنەر دهێنە ڕاستەکێ و یەکسان دبن، دیسان جۆداهی و خۆدانەدگەل فلان و بێڤانی هەمی نامینن. 66

24- ژ مەزنترین خالێن وی عیبادەتێ د ئیسلامێدا هاتی ژ یێن ئایینێن دی جۆدا دکەت ئەڤەیە کو چاوانی و دەم و مەرجێن وی عیبادەتی ژ دەڤ خودایێ مەزن هاتینە و وی دانایە و پێغەمبەرێ وی صلی الله علیه وسلم یێن گەهاندین، هەتا ئەڤرۆکە ژی چ مرۆڤان دەستکاری تێدا نەکرییە ب زێدەکرن یان کێمکرن، و ئەڤ عیبادەتێن مەزن ژی هەمی ژ وان عیبادەتانە یێن هەمی پێغەمبەران (سلاڤ لێ بن) گازی بۆ کری. 71

25- پێغەمبەرێ ئیسلام موحەممەدێ کوڕێ عەبدوللاهییە ژ دویندەها ئیسماعیلێ کوڕێ ئیبراهیمی (سلاڤ ل سەر هەمییان بن)، ل سالا 571 زایینی ل باژێرێ مەکەهێ یێ هاتییە سەر دونیایێ و پاشی وەحی یا بۆ هاتییە خوار و پاشی یێ مشەختبوویە باژێرێ مەدینێ، د گەل مللەتێ خۆ پشکداری نەکرییە د وان کارێن پەیوەندی ب بۆت و صەنەمانڤە هەبیت، بەلێ پا د کاروبارێن دی یێن مەزندا وی پشکداری د

گەل مللەتێ خۆ دکر و خۆ ژ وان جۆدا نەدکر، بەری ببیتە پێغەمبەر ژی خۆدان ڕەوشتەکێ مەزن بوو، مللەتێ وی ناڤێ وی کربوو دەستپاك (ئەمین)، دەمێ ژییێ وی بوویە چل سال؛ خودێ ئەو وەك پێغەمبەرەك بۆ خەلکی فرێکر و ب کۆمەکا نیشانێن (موعجیزەیێن) مەزن پشتەڤانی لێ کر کو مەزنترین موعجیزەیا وی قورئانا پیرۆز بوو، ئەڤە ژی مەزنترین نیشان و موعجیزەیە ب پێغەمبەران هاتبیتە دان و ئەو تاکە نیشانە ژ نیشانێن پێغەمبەران کو هەتا نوکە و ڤێ ڕۆژا ئەم تێدا مابیت، و دەمێ خودێ دینێ خۆ بۆ وی تەمام کری و پێغەمبەری ژی صلی الله علیم وسلم دینێ خودێ ب تەمامی و باشترین شێوە گەهاندی، وەغەرا دویماهییێ کر و مر، وی دەمی ژییێ وی گەهشتبوو شێست و سێ سالییێ و هەر ل باژێرێ مەدینی هاتە ڤەشارتن، موحەممەد پێغەمبەر صلی الله علیە وسلم دویماهیك پێغەمبەرە خودێ فرێدکەت، خودێ ئەو ب هیدایەتێ و دینێ ڕاست و دروست بۆ خەلکی فرێکر، دا کو ئەو خەلکی ژ تاریاتییێن صەنەم پەرێسی و کوفر و نەزانینێ بۆ ڕوناهییا تەوحید و ئێکتاپەرێسی و باوەرییێ دەربێخیت و خودایێ مەزن ژی شاهدەیی بۆ وی دا کو وی ب دەستویرییا خۆ ئەو وەك گازیکارەك بۆ ناڤ خەلکی هنارتبوو و کربوو پێغەمبەر. 73

26- شەریعەتێ ئیسلامێ یێ کو موحەممەد صلی الله علیە وسلم پێ هاتی، دویماهیك پەیاما خودایی و شەریعەتێ ڕەبانییە، ئەو شەریعەتێ تەمامەتییێیە و باشییا دین و دونیایا مرۆڤان یێ د وی شەریعەتیدا و ب پلەیا ئێکێ ئەو پارێزگارییێ دکەت لـ: دین و خوین و مال و ئەقل و دویندەها مرۆڤان، ئەوی شەریعەتی هەمی شەریعەتێن بەری خۆ یێن نەسخکری هەروەکی کا چاوا شەریعەتێن بەرێ هندەکان هندەکێن دی یێن نەسخ کرین. 78

27- خودایێ مەزن ژ ئیسلامێ پێڤەتر ب چ دینێن دی ڕازی نابیت و ژ مرۆڤی قەبویل ناکەت، کو ئەو دینە یێ موحەممەد پێغەمبەری صلی الله علیە وسلم د گەل خۆ ئینای، و هەر کەسێ باوەرییێ ب دینەکێ دی ژ بلی ئیسلامێ بینیت، ژ وی ناهێتە قەبویل کرن. 80

28- قورئانا پیرۆز ئەو پەڕتووکە یا خودێ ب وەحی بۆ پێغەمبەرێ خۆ موحەممەدی صلی الله علیە و سلم هنارتی، ئەو ئاخڤتنا خودایێ هەمی جیهانایە، خودێ قەبێ مرۆڤ و ئەجنەیان خواستییە کو پەڕتووکەکا وەکی وێ یان سوورەتەکا وەکی وێ بینن و ئەڤ قەبخوازییە هەتا نوکە ژی یا ل جهێ خۆ و

یا بەردەوامە. قورئانا پیرۆز بەرسڤێ ل سەر گەلەك پرسیارێن گرنگ ددەت کو ب ملیونان کەس ژ بەر وان پرسیاران ماینە حەییری. قورئانا پیرۆز هەتا ئەڤرۆکە ژی یا پاراستییە ب وی زمانێ عەرەبی یێ دەستپێکێ پێ هاتییە خوار، خۆ پیتەکا ب تنێ ژی ژێ کێم نەبوویە و ئەو یا هاتییە چاپکرن و بەلاڤکرن و ئەو پەرتووکەکا مەزن و پەردەدرە و یا ژ هەژییە بهێتە خواندن یان ژی وەرگێرانا وێ بهێتە خواندن، کا چاوا سوننەتا موحەممەد پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم و رێنمایی و ژیاننامەیا وی ژی یا پاراستییە و یا هاتییە ڤەگوهاستن ل دویڤ زنجیرەیەکا ڤەگوهێزەرێن باوەرپێکری و ئەو ژی وەکی قورئانێ ب وی زمانێ عەرەبی یێ پێغەمبەر صلی الله علیه وسلم پێ ئاخڤتی یا هاتییە چاپکرن و هەتا ئەڤرۆکە بۆ گەلەك زمانان ژی یا هاتییە وەرگێران. قورئانا پیرۆز و سوننەتا پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم ژێدەرێ ئێکانەنە بۆ ئەحکام و شەریعەتێن ئیسلامێ، ئیسلام ژ رەفتارێن وان کەسێن بۆ وێ دهێنە پالدان ناهێتە وەرگرتن، بەلکی ئیسلام ژ وەحییا خودایی دهێتە وەرگرتن کو ئەو ژی: قورئانا پیرۆز و سوننەتا

ئیسلامێ تشتێ پاقژ ژ خوارن و ڤەخوارنان حەلال کرینە و فەرمان ب پاقژییا دل و لەش و مالێ کرییە، ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئیسلامێ پێکئینانا هەڤژینییێ حەلال کرییە، و کا چاوا پێغەمبەران (سلاڤ ل سەر

هەمییان بن) فەرمان ب ڤێ چەندێ کرییە، ئاها هۆسا ئەو فەرمانێ ب هەمی تشتێن پاقژ و باش دکەن.
98

34- ئیسلامێ بنیات و ستوینێن حەرامییان حەرامکرینە وەکی کوفرێ و هەڤپشك دروستکرنا بۆ خودێ و پەرستنا صەنەمان، گۆتنا ل سەر خودێ بێی زانین، کوشتنا زارۆکان و کوشتنا وێ ڕحا خودێ کوشتنا وێ حەرام کربیت، خرابکاری د ئەردیدا، سحر و سێرەبەندی، خرابییێن ڤەشارتی و ئاشکەرا، زینا و کارێ مللەتێ لوط، هەروەسا ئیسلامێ ڕوبیا و خورنا گوشتێ مرار و ئەو ڤەکوشتییێ بۆ صەنەمان هاتییە سەرژێکرن ژی حەرامکرینە، دیسان خوارنا گوشتێ بەڕازی و هەمی پیساتی و خرابییێن دی حەرام کرینە، کا چاوا ئیسلامێ خوارنا مالێ ئێتیمی و حیل و فێل د کێشان و پیڤانێ ژیدا حەرام کرینە و برینا بەندکێ مرۆڤایینییێ ژی حەرام کرییە. هەمی پێغەمبەر ل سەر وێ چەندێ د ئێکدەنگن کو ئەڤ تشتێن مە ل سەری بەحسکرین د حەرامن. 100

35- ئیسلام پاشڤەبرنێ ژ ڕەوشتێن خراب دکەت، وەکی درەوێ، خش و حیلەکرنێ، غەدر و خیانەت و خاپاندنێ، حەسویدی و پیلانێن خراب، دزی و دەستڕێژی و زۆرداریێ، هەروەسا پاشڤەبرنێ ژ هەمی ڕەوشتێن پیس دکەت. 106

36- ئیسلام پاشڤەبرنێ دکەت ژ وان سەرەدەرییێن ئابووری یێن ڕوبیا تێدا هەبیت یان زیان یان شێلیاتی و نەڕوهنی یان زۆرداری یان خش و حیلە تێدا هەبن،، یان ژی سەربکێشن بۆ کارەسات و زیانێن گشتی ب جڤاك و مللەت و تاکان. 113

37- ئیسلامێ پاراستن ل سەر ئەقلی کرییە و هەر تشتەکێ ببیتە ئەگەرێ تێکدانا ڤی ئەقلی ژی حەرام کرییە وەکی ڤەخوارنا عەرەقێ، کا چاوا ئیسلامێ پلە و قەدرێ ئەقلی بلند کرییە و ئەو کرییە ئێك ژ وان تشتێن دبیتە ئەگەر مرۆڤ ل دەڤ خودێ ببیتە کەسەکێ (موکەلەف) و ئێدی خێر و گونەھ ل سەر مرۆڤی بهێنە هژمارتن، کا چاوا ئیسلامێ ئەقل ژ قەید و زنجیرێن خورافات و بوتپەرێسییان ڕزگار کرییە، چ حوکم د ئیسلامێ ژیدا نینن کو تایبەت بن ب چینەکێ ب تنێڤە و چینێن دی بار تێدا نەبیت، بەلکی هەر هەمی ئەحکام و شەریعەتێن ئیسلامێ د گەل ئەقلێ دروست د گونجن، ئەڤە ژی ل دویڤ وێ چەندا دادی و کاربنەجهی دخوازیت. 115

38- ئەگەر دویکەڤتییێن ئایینێن خەلەت ئەو هەڤدژی و بابەتێن ئەقل ڕەد دکەت نەزانین یێن د ناڤ ئاینێن وان دا هەین، هنگی زەلامێن وان ئایینان دێ وێ هزرێ بۆ دویکەڤتییان چێکەن کو ئەڤ ئایینە یێ د سەر ئەقلی دا و ئەقلی چ مەجال و بیاڤ نینە بۆ تێگەهشتنا ئایینی. بەلێ یا ئیسلامێ ب ڕەنگەکێ دی بەرێخۆان بۆ بابەتی کرییە، ئیسلام ئایینی وەك ڕوناهییەکێ د هژمێریت کو ڕێکا ئەقلی بۆ ڕوهن دکەت، ڤێجا خۆدانێن ئایینێن خەلەت حەز دکەن مرۆڤ دەستان ژ ئەقلێ خۆ بەردەت و ل دویڤ وان بکەڤن، بەلێ ئیسلامێ ژ مرۆڤی دڤێت ئەقلێ خۆ هشیار بکەت، دا ڕاستییان وەکی ئەو ل سەر و ب دروستی بزانیت.
117

39- ئیسلام زانست و زانینا دروست مەزن ڕادگریت و بهایی ددەتێ و مرۆڤی هانددەت ل سەر لێگەڕیانا زانستی یا خۆری و دویر ژ حەز و دلچوونێن نەفسێ، هەروەسا ئیسلام گازی مە دکەت ئەم بەرێخۆدانەکێ د نەفسێن خۆدا و گەردوونێدا ل دۆرێن خۆدا بکەین و باش هزرێن خۆ تێدا بکەین، ئەنجامێن زانستێ دروست ژی چ جاران هەڤدژی ئیسلامێ ڕاناوەستن. 119

40- و خودێ کاری ژ خۆدانی قەبویل ناکەت و ل ڕۆژا قیامەتێ ژی مرۆڤی سەرا وی کاری خەلات ناکەت ئەگەر ئەڤ مرۆڤە نە ژ وان بیت یێن باوەری ب خودێ ئینای و گوهدارییا وی کری و باوەری ب پێغەمبەرێن وی ژی ئینای (سلاڤ ل سەر هەمییان بن) و پەیاما وان ڕاست دەرئێخستی، هەروەسا خودێ چ عیبادەتان ژی ژ مرۆڤی قەبویل ناکەت ئەگەر نە ب وی ڕەنگی بیت یێ خودێ دروستکری، ڤێجا چاوا مرۆڤەك دێ کوفرییێ ب خودێ کەت و دێ ل هیڤییێ بیت خودێ وی خەلات بکەت؟ کا چاوا خودێ باوەرییا کەسەکی قەبویل ناکەت هەتا باوەرییێ ب هەمی پێغەمبەران دئینیت و باوەرییێ ب پەیاما موحەممەدی ژی صلی الله علیه وسلم دئینیت. 121

41- ئارمانجا هەمی پەیامێن خودایی ئەڤەیە کو: دینێ دروست مرۆڤی بلند بکەت و ئەڤ مرۆڤە ببیتە عەبدەکێ دلسۆز بۆ خودایێ هەمی جیهانان، هەروەسا ئارمانجا ڤان پەیامان ئەڤەیە ئەو مرۆڤی ژ کۆلەبوون و عەبدینییێ یان ژ مادیگەرییێ یان خوڕافاتێ ڕزگار بکەت، ڤێجا ئیسلام - وەکی تو دبینی - چ کەسان پیرۆز ناکەت و بۆ ئاست و پلەیێن زێدەتر ژ مافێ وان بیت بلند ناکەت و وان ناکەتە خودێ کو عیبادەتێ وان بکەت. 125

42- خودێ د ئیسلامێدا تەوبە یا دروستکری، تەوبە ژی ئەڤەیە مرۆڤ ل خودایێ خۆ بزڤڕیت و گونەهان بهێلیت، ئیسلام وان هەمی گونەهێن بەری هنگی مرۆڤی کرین ژێدبەت و تەوبە گونەهێن بەری خۆ ژ ناڤ دبەت، ڤێجا چ پێدڤی ناکەت مرۆڤ بچیت ل هەمبەری مرۆڤەکێ دی دانپێدانێ ب گونەهێن خۆ بکەت. 126

43- د ئیسلامێدا پەیوەندی د ناڤبەرا مرۆڤی و خودێدا ب ڕەنگەکێ ڕاستەوخۆیە و پێدڤی ناکەت کەسەك بهێتە د ناڤبەینا واندا و ببیتە (واسطە) د ناڤبەرا تە و خودێدا، و ئیسلام وێ چەندێ قەدەغە دکەت ئەم مرۆڤی بکەینە خودێ یان ژی ئەم مرۆڤی د ڕبوبییەتێ یان ئولوهییەتێدا د گەل خودێ پشکدار بکەین.

129

ل دویماهیکا ڤێ نامێ، یا فەرە ئەم بیرا خۆ بینین کو مرۆڤ بەردەوام د سەر جۆداهییا دەم و ناسنامە و وەلاتێن خۆ یێن جۆدا، بەلکی جڤاکێ مرۆڤایەتی هەمی د هزروبیر و ئارمانجێن خۆدا یێ ژێك جۆدایە د ژینگەه و کاروبارێن خۆدا، ژ بەر هندێ ژی ئەڤ مرۆڤە گەلەکێ پێدڤی ڕێنیشاندەرەکییە کو وی ئاراستە بکەت و پێدڤی سیستەمەکییە وی ڕێك بێخیت و پێدڤی سەرۆك و ڕێبەرەکییە وی ب پارێزیت، و پێغەمبەرێن ڕێزدار ژی – سلاڤێن خودێ ل سەر هەمییان بن – ئەڤ ئەرکە ب وەحییەکێ ژ دەڤ خودایێ مەزن ب ملێ خۆڤە دگرت و ئەنجام ددا، خەلك بۆ ڕێکا ڕاست و باشییێ گازی دکر و ب هیدایەت دئینان و ئەو ل سەر شەریعەتێ خودێ کۆم دکرن و ب دادی و حەقی حوکم ل وان دکر، کاروبارێن وی خەلکی ژی ل دویڤ د بەرسڤ هاتنا وان بۆ ڤان پێغەمبەران و نێزکییا وان بۆ سەردەمێ ڤان پەیامێن خودایی ڕاستەڕێ دبوون و بەرێکڤە دهاتن، خودایێ مەزن ژی ئەڤ پەیامە ب پەیاما موحەممەد پێغەمبەری صلی الله علیه وسلم ب دویماهیك ئینا و بۆ نڤیسی کو هەتا هەتایێ بمینیت و ئەو کرە هیدایەت و دلۆڤانی و ڕوناهی بۆ خەلکی و ڕێنیشاندان و ڕاستەڕێبوون بۆ ڕێکا گەهشتنا ب خودایێ مەزن. 131

45- ژ بەر ڤێ چەندێ ژی ئەی مرۆڤۆ ئەز تە گازی دکەم کو تو بۆ خودێ ڕابی و خۆ ڕاست بکەی، ڕابوونەکا ڕاستگۆیانە و دویر ژ چاڤلێکرن و عورف و عەدەتێ خەلکی، ئەز تە گازی دکەم کو تو بزانی پشتی مرنا خۆ دێ جارەکا دی زڤڕییە دەڤ خودایێ خۆ، ئەز تە گازی دکەم کو تو بەرێخۆدانەکێ بۆ

نەفسا خۆ و ئەوان ئاسوویێن ل دۆرێن تە هەی بکەی. ئەی مرۆڤۆ؛ موسلمان ببە، دێ ل دونیا و ئاخرەتێ سەرفەراز بی، و ئەگەر تە ڤیا بهێیە د ناڤ ئیسلامێدا و موسلمان بی؛ وی دەمی چ ل سەر تە نینە ب تنێ ئەڤە نەبیت تو ژ دل شاهدە بدەی کو ژ ئەللاهی پێڤەتر چ خودێ نینن ژ هەژی پەرستنێ بن و موحەممەد پێغەمبەرێ خودێیە، و تو بەرائەتا خۆ بکەی ژ هەر تشتەکێ ژ بلی خودێ پەرستن بۆ دهێتە کرن، هەروەسا ل سەر تە پێدڤییە تو باوەرییێ بینی کو پشتی مرنێ خودێ دێ وان مرییێن د ناڤ قەبراندا هەین ڕاکەتەڤە و دێ لێپرسینێ د گەل کەت و پاشی دێ جزایێ وان ل دویڤ کار و کریارێن وان دەتێ، ڤێجا ئەگەر تە ئەڤ شاهدەییە دا، هنگی تو دێ ببیە موسلمان و دڤێت پشتی هنگی تو عیبادەتێ خودێ بکەی ل دویڤ وی شەریعەتێ خودێ بۆ تە دانای ژ نڤێژ و زەکات و ڕۆژی و حەجێ ئەگەر تە شیانێن چوونا وێ هەبن. 132